76 MARIE IMMACULÉE. (L. 1. v.)

*Salut, ô Vierge immaculée,*
*Brillante étoile du matin!*
*Que l'âme ici bas exilée*
*N'a jamais invoquée en vain.*

*De tes enfans exauce les prières,*
*Du haut du ciel daigne les protéger.*
*Mere bénie entre toutes les mères,* ) *bis.*
*Sois nous propice à l'heure du danger.*)

77 CHANT DU SOIR. (L. 2. v.)

*O Marie, un profond silence*
*Enfin succède au bruit du jour;*
*Conduits par la reconnaissance,*
*Nous venons t'offrir notre amour.* (*bis.*)

2

*Avec respect, ô tendre mère,*
*Souveraine auguste du Ciel,*
*Tes enfants dans ce sanctuaire*
*Se courbent devant ton autel.*

3

*Mais déjà, Vierge bienheureuse,*
*L'ombre s'incline sur nos champs;*
*Déjà la nuit silencieuse*
*Vient mettre fin à nos doux chants.*

4

*Nous quittons cette aimable enceinte,*
*Et nous regagnons nos foyers:*
*Cependant, Vierge toute sainte,*
*Nos cœurs resteront à tes pieds.*

5

*Et quand aux regards de l'aurore*
*S'ouvriront de nouvelles fleurs,*
*A l'envie nous viendrons encore*
*Te les offrir avec nos cœurs.*

76 *MARY MADIO AIÑA.*

*Koezy, Mary madio aiña,*
*Fanilo be ny Tany nay;*
*Tsy mbola nisy nitaraiña*
*Tsy nitambatambáza'nao.*

*Ny joro nay, tandreñéso, o Reny,*
*Ny taña' nao, aöndréfo atý;*
*Reny ambony ny reny ziaby,*
*Tano zahay miankin' amy nao.* } bis.

77 *ANTSA HARIVA.*

*Efa giñy ny tany aby,*
*Efa lasa ny mahamay;*
*Zahay áfak' amy ny asa*
*Miditr' amy nao, Reny nay.* (bis.)

2

*Zahay efa haka-pandrian'*
*Fa matáhotra ny demôn';*
*Laha tsy ambesa' nao, Reny,*
*Tsy taf'andry tsara zahay.*

3

*Fa zahay tsy mataho-draha*
*Eto amy ny vity nao;*
*Fa ny loha nay, ampandrio*
*Amy ny taña' nao, Mary.*

4

*Mba sakáno ny nofy ratsy*
*Entin' ny añgatr' amy nay;*
*Adifiho añ' afo izy,*
*K' aboáho ny sary nao.*

5

*Maraindrain' sampôno ny lolo,*
*Ka sokáfo ny maso nay;*
*Ka ny vava nay añidiro*
*Ny añara' nao, Reny nay.*

78 *A SAINT FRANÇOIS XAVIER.* (*L.* 2. *v.*)

REFRAIN.

*Chantons, célébrons sa mémoire;*
*Il est Saint, Apôtre et Martyr;*
*Il a trois couronnes de gloire;*
*Trois fois nous devons l'applaudir!* (*bis.*)

*Dieu dit: je l'ai nommé d'avance.*
*Un homme naît pour l'univers;*
*Il vient vêtu de ma puissance,*
*Des Nations briser les fers;*
*Par sa parole conquérante,*
*Il ira seul et sans soldats,*
*Sous la Bannière triomphante*
*Ranger cinquante potentats. Chantons...*

79 *BONHEUR DE LA COMMUNION.*(*L.* 1. *v.*)

*O Sion! séjour de délices,*
*Dans l'exil où je languis,*
*Je goûte déjà les prémices*
*Du bonheur qui me fut promis.* (*ter.*)

*Quelles ravissantes merveilles,*
*Quels délicieux concerts*
*Frappent mes yeux et mes oreilles!*
*Les cieux sont-ils entr'ouverts?* (*bis.*)
*O sion!* &.

80 *LE CIEL.* (*L.* 1. *v.*)

*Beau Ciel, éternelle patrie,*
*Vous épuisez tous mes désirs.*
*Le monde, ses biens, ses plaisirs*
*N'ont plus rien qui me fasse envie.*
*Dieu d'amour! Dieu d'amour!*
*Quand m'appellerez-vous au céleste séjour?* (*bis.*)

78 *MASIN-DAHY I FRANTSOA ZAVERY.*

FANARÁHANA.

*Ento ny fanandratam-pady*
*I Frantsoa Apôtr' ny Indý ;*
*Telo vonitr' izy an-dánitr',*
*Telo ny ome' ntsik' atý.* ( *bis.* )

*Izy nasain' ny Zanahary*
*Hengo hiady ny demôn',*
*Hamola-gadra ny karázan'*
*Amy ny zao tontolo zao.*
*Lasan' izy, fa masim-báva,*
*Ndre tsy ombány sorodán',*
*Hitárik' ampanjak' arivo*
*Amy ny sainy ny Jeso.* *Ento...*

79 *NY HAMAMY NY KOMONIO.*

*O Sion' ! Tanán' maharavo,*
*Reñy ko ny hañitr' ao,*
*Fa zaho atý vao hañándrain'*
*Zara zay nanteñai' ko zay.* ( *ter.* )
*Tserik' aho amy ny antsa*
*Atao ny Anjely nao;*
*Mba hita ko ny hazavá' nao,*
*Fa tafi-sókatr' anao.* ( *bis.* )
*O Sion' !* &.

80 *NY LÁNITRA.*

*Tsará anao, Doány masin',*
*Mahetsá-po anay anao ;*
*Ny soma 'ty an-tany ty*
*Tsy mahatárik' anay erik'.*
*Zanahar' ! Zanahar' !*
*Mba antsovo zahay* ) *bis.*
*Hakatr' an-dánitr' ao.* )

81 *L'AUTEL DE MARIE.* (*L. 2. v.*)

1

*Ici m'amène*
*Votre amour,*
*O Reine,* (*bis.*)
*Du divin séjour.*

REFRAIN.

*Mère chérie*
*Du Sauveur,*
*Marie;*
*Marie,*
*Recevez mon cœur.* (*bis.*)

2

*Dans cette enceinte*
*Je prierai;*
*Sans crainte* (*bis.*)
*J'y reposerai.*
*Mère chérie* &.

3

*C'est un asile*
*Où toujours*
*Tranquille* (*bis.*)
*On coule ses jours.*
*Mère chérie* &.

4

*Avec la Reine*
*Des élus*
*Sans peine* (*bis.*)
*On trouve Jésus.*
*Mère chérie* &.

5

*Je vous confie*
*Pour jamais*
*Marie* (*bis.*)
*Et mes intérêts.*
*Mère chérie* &.

6

*Ah! sous votre aile*
*Rendez-moi*
*Fidèle* (*bis.*)
*A mon divin Roi.*
*Mère chérie* &.

82 *APRÈS LA CONSÉCRATION A MARIE.*

*Vous en êtes témoins, Anges du sanctuaire,*
*De la Mère de Dieu nous sommes les enfants:*
*C'en est fait, et Marie a reçu nos serments.*
*Honneur, respect, amour à notre auguste Mère.*

(chœur.)

*Nous l'avons tous juré, nous sommes ses enfants;*
*L'aimer est de nos cœurs le vœu le plus sincère.*
*Et les Cieux, mille fois, redisant nos serments,*
*Comme nous, mille fois, béniront notre Mère.*

81 *NY LAPA NY MARY.*

1

*Ny hatiáva' ko anao, Mary e,*
*Mitarik' ahy amy nao.*

FANARÁHANA.

*Reny tsy tindry ny Jeso Mpamonjy,*
*Mary e, raiso ny fo ko,*
*Raiso ny fo ko.*

2

*Ito an-traño nao zaho matoky,*
*Zaho tsy trátry ny demoñ'.*

3

*Ny andro ko tsy mba miharo taňy*
*Aty an-tany nao, Mary.*

4

*Ny tsy mpiafak' amy nao, o Reny,*
*Mora mahita i Jeso.*

5

*Salétry ny fanáňa' ko ziaby,*
*Avela ko an-taňa' nao.*

6

*Sándraka ny fiaiňa' ko atao ko*
*Ambany elatr' ao, Mary.*

82 *EFA NILOKA AMY NY MARY.* (*L.*1.*v.*)

***Efa sahada nay anarèo, Anjely,***
***Efa nafehy nay ny teňa nay rehetr';***
***Nome' nay i Mary ny sai' nay, ny fo nay;***
***Masiņ' anao, Mary, amy ny tany aby.***
**(ziaby.)**

*Efa voafehy nay ny teňa nay rehetr';*
*Zahay tia Mary amy ny fo nay aby.*
*Fa zahay ti-hombáň' ny Anjely rehetr',*
*Hirai-po amy nay, hanandra-pady Reny.*

83 *LA DIVINE BERGÈRE.* (*L.* 2. *v.*)

(Solo.) *Je suis la Bergère fidèle,*
*La Mère du divin Pasteur.*
*Agneaux chéris, sous ma tutelle*
*Vous trouverez le vrai bonheur.*
*La Bergère fidèle*
*Vous appelle,*
*Agneaux chéris, l'entendez-vous ?*
*Venez, venez près d'elle,*
*Agneaux chéris, venez tous.*

REFRAIN.

(Chœur.) *Divine Bergère,*
*Recevez notre cœur ;*
*Ah ! soyez notre mère,*
*O Mère du bon Pasteur.*

2 *Pour vous de la claire fontaine*
*Couleront les limpides eaux ;*
*L'ombre tutélaire du chêne*
*Vous couvrira, tendres agneaux.*
*La Bergère fidèle* &.

3 *Sous la houlette de Marie,*
*Chers agneaux, vous serez heureux.*
*Et pour vous au soir de la vie,*
*S'ouvrira le bercail des cieux.*
*La Bergère fidèle* &.

84 *DÉSIR DU CIEL.* (*L.* 1. *v.*)

*Quand, de la terre où je soupire,*
*Volerai-je vers les cieux ?*
*Loin de Jésus ma joie expire,*
*Les pleurs coulent de mes yeux.*
*O Sion, demeure chérie,*
*Des élus aimable patrie,*
*Quand m'apparaîtront tes splendeurs ?*
*Quand goûterai-je tes douceurs?* (*ter.*)

## *NY ANDRIAMBAFY MPIAMBIN' ONDRY.*

( Raiky. ) *Izaho no Reny maéva*
*Mpiambin' ondry ny Jeso;*
*Hiroandróan' anareo*
*Eto ambany alok' o.*

*Ny Mpiambin' areo*
*No mañantso,*
*Tsy reñy nareo izy?*
*Avia, ondry ko,*
*Avi' atý amy ko.*

FANARÁHANA.

(Ziaby.) *Reny Mpitarimy*
*Ny ondry ny Jeso,*
*Zahay, mba tarimio*
*Fa zahay mba ondry nao.*

2 *Ny rano be mangarangáran',*
*Tsy meñina midororók'*
*An-kiaka miwenavéña*
*Hañétsaka ny ondry ko.*
*Ny Mpiambiñ' areo &.*

3 *Mahita vilombe ny ondry*
*Mañáraka ny tehin' ko;*
*Ka efa tsófotry ny andro,*
*Hody handry am-bala ko.*
*Ny Mpiambin' areo &.*

84 *FANIRIÁNA NY LÁNITRA.*

*Tsy avy va ny fialá' ko*
*Amy ny ty tany ty?*
*Zao fo ko zao mañiñ' i Jeso;*
*Be ny ranomaso ko.*
*O Sion', Do ány maéva*
*Fifalian' ny Olo-másin',*
*Alatsáho ny hamy nao,*
*Fa tia' ko handrama' ko. (ter.)*

85 *L'AILE DE MARIE.* (*L.* 2. *v.*)

*L'enfant près de sa tendre mère*
*Goûte les charmes du bonheur ;*
*Déjà d'un avenir prospère*
*L'espérance berce son cœur.*
*Auprès de toi, Vierge chérie,*
*Je vois plus doux couler mes jours.*

REFRAIN.

*Je ne crains rien sous l'aile de Marie ;* } *bis.*
*Elle est ma Mère et me garde toujours!* }

86 *LES TABERNACLES DE DIEU.* (*L.* 1. *v.*)

1

*Qu'ils sont aimés, grand Dieu, tes tabernacles !*
*Qu'ils sont aimés et chéris de mon cœur !*
*Là tu te plais à rendres tes oracles,*
*La foi triomphe, et l'amour est vainqueur.* (*bis.*)

2

*Qu'il est heureux celui qui te contemple*
*Et qui soupire aux pieds de tes autels !*
*Un seul moment qu'on passe dans ton temple,*
*Vaut mieux qu'un siècle au palais des mortels.*

3

*En souverain, règne, commande, immole ;*
*Règne surtout par le droit de l'amour.*
*Adieu, plaisirs, adieu, monde frivole ;*
*A Jésus seul j'appartiens sans retour.*

85 NY ÉLATRY I MARY.

*Ny zaza ampofóan-dreny,*
*Tsy mba manáhy ny váratr';*
*Ny andro ny misononóka*
*Tsy aronjy ny rivo-be.*
*Zaho añila nao, Mary e,*
*Manelin' ny hamamy nao.*

FANARÁHANA.

*Ereña' ko ny lefou', ny demony;* } *bis.*
*Ampinga ko, ny élatr' i Mary.* }

86 NY ÁLOKY I JESO.

1

*Mba tia ko ny álok' ao, o Jeso,*
*Mba tia' ko téra' ko 'barkizay.*
*Iz' irasá' nao volan' amy nay e,*
*Izy firaiha' nay fo amy nao.* (*bis.*)

2

*Sambatr' izay mizáh' anao, o Jeso,*
*Ka tsy miál' amy ny vity nao;*
*Fa andro raiky añila nao mandilatr'*
*Taon' maro be amy ny olom-poan'.*

3

*Añeké' ko anao, Andriamánitr';*
*Ny teña ko anó zay tia' nao.*
*Sambia tsar' anao, tany nengá' ko,*
*Fa i Jeso nifindrán' ny fo ko.*

87 *T'AIMER, Ô MARIE.* (L. 2. v.)

REFRAIN.

*T'aimer, ô Marie,*
*Fait notre bonheur.*
*O Mère chérie,*
*Ouvre nous ton cœur.*

1

*Vois sur notre tête*
*L'orage mugir;*
*Contre la tempête*
*Viens nous secourir.*

2

*Des nuages sombres*
*Nous cachent les cieux;*
*Dissipe les ombres,*
*Et brille à nos yeux.*

3

*La mer écumante*
*Nous offre la mort;*
*Calme la tourmente,*
*Conduis-nous au port.*

4

*Ta douce lumière,*
*Astre du matin,*
*Réjouit la terre,*
*Rend le ciel serein.*

5

*Le chrétien qui t'aime*
*Marche à ta splendeur;*
*Tu l'offres toi-même*
*Au divin Sauveur.*

88 *LE CŒUR DE MARIE.* (L. 2. v.)

1

*O Cœur de notre aimable Mère,*
*En vous repose notre espoir;*
*Écoutez notre humble prière;*
*Ouvrez-vous pour nous recevoir.*

REFRAIN.

*Pour nous, dans la sainte patrie*
*Implorez le divin Sauveur;*
*Pour nous, ô Saint Cœur de Marie,*
*Soyez l'asile du bonheur.* (*bis.*)

2

*Vous à qui les saintes Phalanges*
*Offrent un hommage éclatant,*
*Ah! vers nous envoyez vos Anges;*
*Qu'ils domptent le cruel Satan!*

87. *TIA I MARY.*

FANARAHANA.

*Tia i Mary e*
*No anjara nay ;*
*Reny nay, valio*
*Ny fo nao zahay.*

I

*Be ny hotro-baratr'*
*Mandrahon' anay ;*
*Ampangiño izy*
*Fa tahôra' nay.*

2

*Misy helà-baratr'*
*Misakan' anay ;*
*Atsangáno izy*
*Tko' hanjo anay.*

3

*Ny alin' ; soafo*
*Ny sobeha nào ;*
*Izy hankaravo*
*Ny fánenty nay.*

4

*Avy onjandrano*
*Hanototr' anay ;*
*Ampandrio izy,*
*Hitodia' nay.*

5

*Ilovo ny dia*
*Ny vavia' nao ;*
*Ka tariho izy*
*Amy ny Jeso.*

88. *NY FO NY MARY.*

I

*Ahao, Fo masin' ny Mary e,*
*No mahafátra-pó anay ;*
*Tandreñeso ny láho nay e,*
*Misokafa hidira' nay.*

FANARAHANA.

*Zahay ifóno an' an-dánitr'*
*Amy ny Jeso Zanak' ao ;*
*F' anao, Fo masin' ny Mary e,*
*No mahatóky ny fo nay.* (*bis.*)

2

*Ny Fihitr' ao iraho hidin'*
*Handroba-dasy ny demon',*
*Fa tsy meñin-kanaron' izy,*
*Ka midon-ko resy zahay.*

89 *MÈRE DE DOUCE MÉMOIRE.* (*L.* 2. *v.*)

*Vierge sainte, dont la mémoire*
*Est un parfum délicieux,*
*Nous venons chanter votre gloire,*
*Redire vos dons précieux.*
*S'il est doux à votre tendresse*
*De bénir vos enfants;*
*Nous, Sainte Mère, avec ivresse*
*Pour vous louer nous unissons nos chants.*

90 *JÉSUS EST MON BIEN.* (*L.* 1. *v.*)

*Que mon sort a de charmes!*
*Jésus est dans mon cœur;*
*Je ne crains plus d'alarmes*
*Qui troublent mon bonheur.* } *bis.*

REFRAIN.

*Amour, honneur et gloire*
*A Jésus mon divin Sauveur;*
*A lui seul la victoire;*
*Qu'il règne dans mon cœur.*

1

*Adieu, monde perfide;*
*Adieu, vaine grandeur;*
*J'ai le seul bien solide,*
*Jésus est dans mon cœur.*

2

*Monde insensé, je foule,*
*A tes pieds, tes honneurs;*
*Je méprise la foule*
*De tes adorateurs.*

3

*Oui, désormais, sans crainte,*
*Content dans les douleurs,*
*Je t'embrasse, ô Croix sainte,*
*Et toutes tes rigueurs.*

89 RENY MAMY FAHATSAROVANA.

Reny mamy fahatsarôvan',
Avy zahay hisaotr' anao,
Hankalaza ny hazavam-po
Itarimia' nao anay:
Ny taṅa' nao tsy voly tahy,
Tsy voly fitahán';
Ravo anao mijoro anak',
Sandrak' ahay miravo saôra'nao.

90 I JESO NO FANANA' KO.

Mamy fanáṅan' aho
Fa manan' i Jeso;
Efa tsy misy jaly
Hikotran' ny fo ko.

FAṄARÁHANA.

Toloro voṅináhitr'
I Jeso Zanahary ko;
Izy no naharésy
Ny ditry ny fo ko.

2

Engá' ko anao, tany,
Foton' ny fiterán';
Fa ny haréna masin'
Efa an-taṅa' ko.

3

Hitsáhi' ko ny fady
Sy ny aṅaram-be;
Vazai' ko reo ratsy
Manompo ny demôn'.

3

Zaho tsy mba haṅifik'
Ny fijalia' ko;
Hazo nentin' i Jeso,
Anao orôfa' ko.

## LITANIES DU SAINT NOM DE JÉSUS.

Seigneur, ayez pitié de nous.
Jésus-Christ, ayez pitié de nous.
Seigneur, ayez pitié de nous.
Jésus écoutez-nous.
Jésus, exaucez-nous.
Dieu le Père, des cieux où vous êtes assis, ayez pitié de nous.
Dieu le Fils, Rédempteur du monde, ayez..
Dieu le Saint-Esprit, ayez pitié de nous.
Trinité sainte qui êtes un seul Dieu, ayez...
Jésus, Fils du Dieu vivant, ayez pitié de nous.
Jésus, splendeur du Père,
Jésus, l'éclat de la lumière éternelle,
Jésus, Roi de gloire,
Jésus, Soleil de Justice,
Jésus, Fils de la Vierge Marie,
Jésus aimable,
Jésus admirable,
Jésus, Dieu Fort,
Jésus, Père du siècle à venir,
Jésus, Ange du grand Conseil,
Jésus très-puissant,
Jésus très-patient,
Jésus très-obéissant,
Jésus doux et humble de cœur,
Jésus amateur de la chasteté,
Jésus, notre amour,
Jésus, Dieu de paix,
Jésus, Auteur de la vie,
Jésus, modèle des vertus,
Jésus, Zélateur des âmes,
Jésus, notre Dieu,
Jésus, notre refuge,
Jésus, père des pauvres,

# LITANY NY ANARANA MÁSINA NY JESO.

Zanahary, Tepózo zahay. (*va* Tseho fo zahay; h mamindrá fo amy nay; h amindráo fo izahay.)
Jeso-Kry, Tepozo zahay.
Zanahary, Tepozo zahay.
Jeso, Tandreñeso zahay. (*va* tainóy zahay; h hainoy izahay.)
Jeso, Ekeo ny hatak'ay.
Zanahary Ray, añy an-Dáñitra, Tepozo zahay.
Zanahary Zánaka, Mpañavotra ny ólona, Tepozo zahay.
Zanahary Fañahi-Másina, Tepozo zahay.
Zanahary raiky Olona telo, Tepozo zahay.
Jeso, Zanaka ny Zanahary vélona, Tepozo...
Jeso, Avanávany ny Ray,
Jeso, Hadióvany ny hazavána andrakizay.
Jeso, Mpanjaka be voñináhitra,
Jeso, Masoandro ny Hamarínana,
Jeso, Zánaky Mary Virjiny,
Jeso tôkony ho tíana,
Jeso Mahatsérika,
Jeso, Zanahary mahéry,
Jeso, Ray ny taon-ko avy,
Jeso, Íraka ny Malo be,
Jeso Mahery indrindra,
Jeso Mahávitra indríndra,
Jeso, Mpino ánatra tsara,
Jeso Mora fo no malemy fañahy,
Jeso tia ny hadióvana,
Jeso tia anay,
Jeso, Zanahary ny fiadánana,
Jeso, Tompo ny fahavelômana,
Jeso, fianárana ny hatsaram-pañahy,
Jeso mazoto hamonjy ny aromoy nay,
Jeso, Zanahary nay,
Jeso, fifalíra'nay,
Jeso, ada ny malahelo,

Jésus, trésor des fidèles,
Jésus, bon Pasteur,
Jésus, vraie lumière,
Jésus, sagesse éternelle,
Jésus, bonté infinie,
Jésus, notre voie et notre vie,
Jésus, la joie des Anges,
Jésus, le roi des Patriarches,
Jésus, qui inspirez les Prophètes,
Jésus, le Maître des Apôtres,
Jésus, le Docteur des Évangélistes,
Jésus, la force des Martyrs,
Jésus, la lumière des Confesseurs,
Jésus, la pureté des Vierges,
Jésus, la couronne de tous les Saints.
Soyez-nous propice, pardonnez-nous, *J*ésus.
Soyez-nous propice, exaucez-nous, *J*ésus.
De tout péché, délivrez-nous, *J*ésus.
De votre colère,
Des embûches du démon,
De l'esprit d'impureté,
De la mort éternelle,
Du mépris de vos divines inspirations,
Par le mystère de votre sainte Incarnation,
Par votre Naissance,
Par votre Enfance,
Par votre vie toute divine,
Par vos travaux,
Par votre agonie et par votre Passion,
Par votre Croix et par votre abandonnement,
Par vos langueurs,
Par votre mort et par votre sépulture,
Par votre Résurrection,
Par votre Ascension,
Par vos saintes joies,
Par votre gloire,

Jeso, haréany ny Mpino,
Jeso, Mpiambin' ondry tsara,
Jeso, fahazavána ankítiny,
Jeso, Fahendréna andrakizay,
Jeso, hazavam-pó tsy lany,
Jeso, lala'nay no fiaiña'nay,
Jeso, haravóany ny Anjely,
Jeso, Mpanjáka ny Loharázana,
Jeso, Tompo ny Apòtra,
Jeso, Nianáran-dreo nanòratra ny Evanjely,
Jeso, hery-ndreo naty nihy ny Jeso-Kry,
Jeso, Fañazáva ny Mpiláza i Jeso-Kry,
Jeso, Hadióvany ny Virijiny,
Jeso, Fehiloha ny Olo-másina ziaby,
Atrefo zahay, Ario ny ratsy ralıa nay, Jeso.
Atrefo zahay, Ekeo ny hatak'ay, Jeso.
Amy ny ratsy ziaby, Votsoro zahay, Jeso.
Amy ny hatezera'nao,
Amy ny fándriky ny demony,
Amy ny jery maloto,
Amy ny Hafatésana andrakizay,
Amy ny fivazána ny jery tsara,
Amy ny Nanjarian'ao ólona,
Amy ny Niveloma'nao,
Amy ny Hazazá'nao,
Amy ny Fitondran-teña nao tsara,
Amy ny asa nao,
Amy ny Niadíva'nao aiña ndraka nijalia'nao,
Amy ny Hazo-misáka'nao ndraka niengandreo anao,
Amy ny Nireraha'nao,
Amy ny Nifatesan'ao ndraka nileveña'nao,
Amy ny Nitambeloma'nao,
Amy ny Niakáran'ao,
Amy ny Haravoa'nao,
Amy ny Voñináhitr'ao,

Agneau de Dieu, qui effacez les péchés du monde, pardonnez-nous, Jésus.
Agneau de Dieu, qui effacez les péchés du monde, exaucez-nous, Jésus.
Agneau de Dieu, qui effacez les péchés du monde, ayez pitié de nous, Jésus.
Jésus, écoutez-nous.
Jésus, exaucez-nous.
v. Nous vous bénirons, ô *Dieu*!
r. Et nous invoquerons votre nom.

Prions.

Seigneur Jésus-Christ, qui avez dit: Demandez et vous recevrez, cherchez et vous trouverez; frappez et il vous sera ouvert: faites nous, s'il vous plait, la grâce de concevoir l'affection de votre amour tout divin, afin que nous vous aimions de tout notre cœur en vous confessant de bouche et d'action, et que jamais nous ne cessions de vous louer.

## LITANIES DE LA SAINTE VIERGE.

Seigneur, ayez pitié de nous.
Jésus-Christ, ayez pitié de nous.
Seigneur, ayez pitié de nous.
Jésus, écoutez-nous.
Jésus, exaucez-nous.
Dieu le Père, des cieux où vous êtes assis, ayez pitié de nous.
Dieu le Fils, Rédempteur du monde, ayez pitié de nous.
Dieu le Saint-Esprit, ayez pitié de nous.
Trinité sainte, qui êtes un seul Dieu, ayez pitié de nous.
Sainte Marie, priez pour nous.
Sainte Mère de Dieu,
Sainte Vierge des Vierges,
Mère de Jésus-Christ,

Ondry ny Zanahary mpañala ny fahotány ny olona, Ario ny raha rasty nay, Jeso.
Ondry ny Zanahary mpañala ny fahotány ny olona, Ekeo ny hatak'ay, Jeso.
Ondry ny Zanahary mpañala ny fahotány ny olona, Tepozo zahay, Jeso.
Jeso, Tainóy zahay.
Jeso, Ekeo ny hatak'ay.
v. Zahay hankalaza anao Zanahary!
r. Zahay hañantso ny añara'nao.

FIJORÓANA.

Jeso-Kry Tompo Nay, anao nivólana, hoy anao, Mangataha anareo ka hoména, manjengía anareo ka habita, mikonkóña anareo ka hanokáfana anareo; zahay mifona amy nao, ampahafantaro anay ny hafanány ny hatiava'nao, mora zahay hitia anao amy ny fo nay ziaby, amy ny vava nay ndrak'amy ny asa nay, ka tsy ho voly hankalaza anao andrakizay. Amena.

LITANY NY VIRIJINY MASINA.

Zanahary, Tepózo zahay (*va* Tseho fo zahay; *h* mamindráfo amy nay; *h* amindráo fo izahay).
Jeso-Kry, Tepozo zahay.
Zanahary, Tepozo zahay.
Jeso, Tandreñeso zahay (*va* tainóy zahay; *h* hainoy izahay.)
Jeso, Ekeo ny hatak'ay.
Zanahary Ray, añy an-Dáñitra, Tepozo zahay.
Zanahary Zánaka, Mpañávotra ny ólona, Tepozo zahay.
Zanahary Fañahi-Másina, Tepozo zahay.
Zanahary raiky Olona telo, Tepozo zahay.
Másina Mary, Mijoróa nihinay. (*va* Mijoróa ho anay; *h* mivaváha ho anay.)
Reny masina ny Zanahary,
Virijiny ny virijiny,
Reny ny Jeso-Kry,

Mère de l'Auteur de la grâce,
Mère très-pure,
Mère très-chaste,
Mère toujours vierge,
Mère sans tache,
Mère aimable,
Mère admirable,
Mère du Créateur,
Mère du Sauveur,
Vierge très-prudente,
Vierge vénérable,
Vierge digne de louanges,
Vierge puissante,
Vierge pleine de bonté,
Vierge fidèle,
Miroir de justice,
Trône de la Sagesse divine,
Cause de notre joie,
Demeure du Saint-Esprit,
Vaisseau honorable,
Exemplaire de la vraie dévotion,
Rose mystérieuse,
Tour de David,( Gloire de David. )
Tour d'ivoire, ( Modèle de pureté, )
Maison d'or,( Sanctuaire de la charité, )
Arche d'alliance,
Porte du ciel,
Etoile du matin,
Ressource des infirmes,
Refuge des pécheurs,
Consolatrice des affligés,
Secours des Chrétiens,
Reine des Anges,
Reine des Patriarches,
Reine des Prophètes,
Reine des Apôtres,

Reny ny Tompo ny fahasoávana,
Reny madio jiaka,
Reny nahafetra-teña,
Reny Virijiny andrakízay,
Reny tsy azo ny lo,
Reny mami-hóditra,
Reny mahatsérika,
Reny ny Nahary zao tontolo zao,
Reny ny Mpañávotra,
Virijiny be fahendréna,
Virijiny tókony homen-kaja,
Virijiny tokony hankalázaina,
Virijiny mahery,
Virijiny mazava-fo,
Virijiny mazoto,
Fitáratry ny fahamarínana,
Lapa ny fahendréna ny Zanahary,
Fótony ny haravoa'nay,
Fitoérany ny ny Fañahi-másina,
Fitoérany ny Voñináhitra,
Fianárana hijoro tsara,
Voñinkazo mahatsérika,
Rova ny Davídy,
Rova vatoharáñana,
Traño volamena,
Vatra ny fihavánana,
Varavárany ny Láñitra,
Anakíntana fitarík'andro,
Fankaiváñana ny marary.
Fifalírany ny mpañota,
Mpanambitamby ny malahelo,
Vonjy ny Kretiena,
Andriam-bavy ny Anjely,
Andriam-bavy ny Loharázana,
Andriam-bavy ny Móasy,
Andriam-bavy ny Apótra,

Reine des Martyrs,
Reine des Confesseurs,
Reine des Vierges,
Reine de tous les Saints,
Reine conçue sans péché,
Agneau de Dieu, qui effacez les péchés du monde, pardonnez-nous Seigneur,
Agneau de Dieu, qui effacez les péchés du monde, exaucez-nous Seigneur.
Agneau de Dieu, qui effacez les péchés du monde, ayez pitié de nous, Seigneur.
Jésus, écoutez-nous.
Jésus, exaucez-nous.

v. Priez pour nous, Sainte Mère de Dieu;
r. Afin que nous devenions dignes des promesses de Jésus-Christ.

Prions.

Seigneur, défendez, s'il vous plaît, de tout mal, par l'intercession de la Bienheureuse Marie toujours Vierge, cette famille qui se prosterne devant vous de tout son cœur, et délivrez-la par votre miséricorde des pièges de ses ennemis. Par J.-C. N. S.

## SOUVENEZ-VOUS.

Souvenez-vous, ô très pieuse Vierge Marie, qu'on n'a jamais entendu dire qu'aucun de ceux qui ont eu recours à votre protection, imploré votre secours et demandé vos suffrages, ait été abandonné. Animé d'une pareille confiance, ô Vierge des vierges, je recours et je viens à vous, et gémissant sous le poids de mes péchés, je me prosterne à vos pieds. O Mère de Jésus mon Sauveur, ne méprisez pas mes prières, mais écoutez-les favorablement, et daignez les exaucer. Ainsi soit-il.

Andriam-bavy ny Sahada ny Jeso-Kry,
Andriam-bavy n Mpilaza i Jeso-Kry,
Andriam-bavy ny Virijiny,
Andriam-bavy ny Olo-másina ziaby.
Andriam-bavy tsy azo ny ratsy laha tambôtraka.
Ondry ny Zanahary, mpañala ny ratsy ny ólona, Ario ny raha ratsy nay, Tompo.
Ondry ny Zanahary, mpañala ny ratsy ny ólona, Ekeo ny hatak'ay, Tompo.
Ondry ny Zanahary, mpañala ny ratsy ny ólona, Tepozo zahay.
Jeso, Tandreñeso zahay.
Jeso, Ekeo ny hatak'ay.
Mijoroa nihi-nay, Reny másina ny Zanahary,
Mora zahay tòkony hahazo ny raha nivoláñiny i Jeso-Kry.

FIJORÓANA.

Zanahary, tandreñeso ny fifònany ny Másina Mary Virijiny andrakizay, ka arovo amy ny rofy ziaby ity fehin'olona ty, fa mibáboka amy nao amy ny fo ny ziaby izy; amindráo fo izy, ka sakano tsoho azo ny fándrika ny fahavalo ny izy. Zahay mangátaka zany amy nao amy ny Añárany ny Jeso-Kry Tompo Nay. Amena.

MAHATSAROVA.

Mary, Virjiny be hazavam-po, MAHATSAROVA fa tsy mbola nisy olona reñy nay nilomay nanjó ny rôva nao, tomañy vonjy tamy nao, nangátaka ny ankim-bola'nao ka foy nao. Efa matóky amy ny zany aho mihazakázaka amy nao, Reny, Lohavohy ny Virijiny ziaby; zaho tsindríañy ny fahotá'ko mibăboka amy ny vity nao, mitaraiña, mifona. Reny ny Zánaky Zanahary, aza mañambolio ny hatak'o, fa tainóy tsara izy, atrefo izy ka ekeo. Amena.

## COURTES PRIÈRES PENDANT LA MESSE.

### *AU COMMENCEMENT.*

*Le* Confiteor.

*Au* Kyrie.

*Adorable Trinité, Père, Fils et Saint-Esprit, faites-nous miséricorde.*

*Au* Gloria.

*Gloire à vous seul, ô mon Dieu, au plus haut des Cieux! Accordez votre paix aux hommes de bonne volonté.*

*Aux Oraisons.*

*Acte d'Espérance.*

*A l'Épître.*

*Les Commandements de Dieu.*

*Mon Dieu, je vous remercie de m'avoir éclairé de votre sainte doctrine; donnez-moi la lumière et la force pour y conformer ma conduite.*

*A l'Évangile.*

*Acte de Foi. — Mon Dieu, je crois &.*

*Donnez-moi la grâce de vivre et de mourir dans la foi catholique.*

*Au* Credo.

*Je crois en Dieu, le Père tout-puissant, &.*

*A l'Offertoire.*

*Dieu tout-puissant, je vous offre cette Hostie par les mains du Prêtre, avec l'intention qu'a eue Jésus-Christ mon Sauveur lorsqu'il institua ce sacrifice. Je vous l'offre pour vous rendre les hommages qui vous sont dus, pour l'expiation de mes péchés, et en action de*

*FIJOROANA HELIHELY AMY NY MESA.*
*AMY NY FANAMPONANA.*

*Ny* Confiteor.

*Amy ny* Kyrie.

*Zanahary raiky Olona telo, Ray, Zánaka, Fañahi-Másina, tepozo zahay.*

*Amy ny* Gloria.

*Voñináhitra amy nao raiky, Zanahary añy an-dáñitra añabo indrindra. Zay olona mazoto amy nao, omeo ny fiadáñana.*

*Amy ny Fangatáhana.*

*Ny Atao ny Fandiñésana.*

*Amy ny* Epitra.

*Ny Malo ny Zanahary.*

*Mahavélona amy nao, Zanahary, anao nankazava ny fañahy ko amy ny fañambará' nao; zaho ilovo ka ankaherézo, mora hampira ny fitoéra' ko amy ny fañanara' nao.*

*Amy ny Evanjily.*

*Ny Atao ny Finóana. Zanahary, zaho mino* &. *Zanahary, zaho tahio homba ny finóana katolika isan' andro andrak' ifatesa' ko.*

*Amy ny* Credo.

*Zaho mino Zanahary, ny Ray* &.

*Amy ny Fanolórana.*

*Zanahary mahefa raha ziaby, atolo' ko anao amy ny táñany ny Mpijoro io Teñanjoro io; ny jery ko eto, ny jery ny Jéso-Kry Mpañávotra ahy tamy ny andro samba' ny nanaova' ny io fijoróana tsara io. Ny anolóra' ko azy anao, hanómpo anao, Andriamánitr' ay, hañala ny fa-*

*grâces pour tous vos bienfaits. Je l' offre, afin d'obtenir de votre infinie bonté, pour moi, pour mes parents, mes supérieurs spirituels et temporels, mes bienfaiteurs, mes amis et mes ennemis, ces grâces précieuses de salut, que vous n'accordez qu'en vue des mérites de Jésus-Christ qui s'est immolé pour nous.*

*A l'Élévation.*

*Je vous adore, Sauveur du monde, qui êtes ici présent, je vous offre à votre Père éternel, avec toutes les intentions que vous avez vous-même en réitérant le sacrifice de la Croix, et je me donne entièrement à vous.*

*Au* Pater Noster.

*Notre Père qui êtes aux cieux, &.*

*A l'*Agnus *Dei.*

*Agneau de Dieu, qui effacez les péchés du monde, ayez pitié de moi, et donnez-moi la paix.*

*A la Communion.*

*Mon Dieu, je ne suis pas digne que vous entriez en moi: mais dites seulement une parole et mon âme sera guérie. Disposez-la à vous recevoir. Je vous désire, ô Dieu de charité: Que le Corps et le Sang de Jésus-Christ me fassent parvenir à la vie éternelle.*

*Acte de Charité. Mon Dieu, je vous aime &.*

*A la Bénédiction du Prêtre.*

*Bénissez-moi, ô Père, Fils et Saint-Esprit, et que votre bénédiction consacre toutes les actions de cette journée.*

*Je vous salue, Marie, &.*

*hotá' ko, ka hakasitraka anao amy ny hasodávana nome' nao anay. Ny anolóra' ko azy, hifona amy nao hitahy ahy, ndraky ny hava' ko, ny Mpijoro nay, ny be nay, ny mpanao soa aminay, ny sakaiza nay ndraka ny fahavalo nay. Omeo anay ny fahasodávana mahatonga anay andáñitra. Zahay mangátaka zany amy nao amy ny hatsarány ny Jeso-Kry efa hanolotr' aiña nihinay.*

*Amy ny Fanandrátana.*

*Zaho milela-pala-dia anao, Mpañávotra ny ólona, fa anao eo ambony ny Otely io; anao atolo' ko aminy Zanahary Ray nao; zaho mimbon-jery amy nao mamoha ny Tolo-bátana natao nao tamy ny Hazo-misákana taloha. Zaho mañome anao ny aiñ' ko ziaby.*

*Amy ny* Pater noster.

*Ray nay an-dáñitra*, &.

*Amy ny* Agnus Dei.

*Ondry ny Zanahary, mpañála ny ratsy ny olona, tepozo zahay, omeo ny fiadánana zahay.*

*Amy ny Komonio.*

*Zanahary, zaho tsy tókony hidira' nao aïaty ko, fa mivoláña volana raiky foana anao ka ho jánga ny aromoy ko. Hajario izy mora handramby anao. Irí' ko anao, Zanahary hatiávana: Sandraka ho tahïny ny Vátana ndraky ny Ra ny Jeso-Kry aho, ka hatéri' ny añy amy ny havelómana andrakizay.*

*Ny Atao ny Fitiávana. Zanahary, zaho tia* &.

*Amy ny Fisaórany ny Mpijoro.*

*Zanahary Ray, Zánaka, Fañahi-Másina, tahio aho; ka ny fitahia' nao ataóvo hankamásina ny raha hatao ko niany.*

*Koézy anao, Mary*, &.

91 FIHANÍNANA NY LANITRA. (*L.* 1 *vol.*)

*Raiky.* Nandrama'ko téo ny zara
Nirín' ny fo ko éla zay :
Ambara ko efa taf'íditr'
An-Jomba bé ny Zanahar'.

*ziaby.* Haníña'ko anao (anao), Laṅitr'; endré !
Anao aza malain' hiseho amy ko ;
Mba mivohá Doány nay e,
Hentia'ko ny hazavá'nao ;
Mba mivohá, Doany nay,
Ka zaho zan' ho etsa-po!
Mba mivohá, Doany nay e,
Ka zaho zan' ho etsa-po!
Ho etsa-po !

91 *DÉSIR DU CIEL.*

solo. *Dans une pure et douce ivresse*
*Je me croyais au haut des Cieux,*
*Dans ce séjour plein d'allégresse*
*Et de plaisirs délicieux.*

chœur. *O Ciel séjour trois fois (trois fois) aimable,*
*Hélas ! pourquoi si tôt disparaître à mes yeux ?*
*Ah ! reparais, charme ineffable,*
*O Ciel, séjour trois fois aimable.*
*Ah ! reparais, charme ineffable,*
*Et mets le comble à tous mes vœux.*
*Ah ! reparais, charme ineffable,*
*Et mets le comble à tous mes vœux !*
*A tous mes vœux !*

# FIJ[illegible]ANA AMY NY MESA.

## *ALOHA NY MESA.*

*Zanahary Ray, anao nitia be ny olona ka nañome azy ny Zanak' ao; Jeso mami-hóditra, isan' andro anao mizotso ambony ny Otely amy ny tánany ny Mpijoro, ka manolotr' aiña amy ny Ray nao: Zaho mifona amy náo, Zanahary, zaho tahio hañome haja anao, ka hamaly hatiávana anao amy ny Mesa aneto. Velomo ny fañahy ko, mora izy hahareñy anao eto añoloa' ko, ka hino anao. Roaho lávitra ny jery maro mahasáraka ahy amy nao; ka ny fañahy ko, ampiraiho hevitra amy ny Egilizy ndrak' amy ny Mpijoro, mora izy tsy hihevi-draha hafa laha tsy Anao; fa anao, Zanahary, no Tompo ny aromoy ko ndraky ny fo ko ataonio atỳ an-tany; anao no mbola ho Tompo ny añy an-Dáñitra andrakizay. Amena.*

# PRIÈRE PENDANT LA S^te^ MESSE.

## *AVANT LA MESSE.*

*O Père céleste, qui avez aimé le monde jusqu'à lui donner votre propre Fils; et vous, aimable Jésus, qui vous offrez encore tous les jours en sacrifice à votre Père, par les mains de vos ministres, dans l'auguste Sacrement de l'autel, faites-moi la grâce d'y assister avec tout le respect et l'amour que je vous dois. Animez ma foi en me faisant sentir ici votre divine présence. Éloignez de moi toutes les pensées et tous les objets capables de me distraire, afin que mon esprit entrant dans les intentions de l'Eglise et du Prêtre, ne soit occupé que de vous, comme le Dieu de mon âme, et le maître de mon cœur, sur la terre et dans le Ciel, dans le temps et dans l'éternité. Ainsi soit-il.*

### *A l'entrée du Prêtre à l'Autel.*
JÉSUS AU JARDIN DES OLIVES.
*La Pénitence.*

*Adorable Jésus qui, dans le jardin des Olives avez senti votre âme accablée de tristesse, purifiez la mienne des souillures qui la désolent, et que les fruits de votre amour ne soient pas perdus pour moi.*

*Esprit saint, remplissez mon cœur des sentiments de pénitence et de componction qui auraient dû m'animer si j'avais assisté à la Passion sanglante de notre Sauveur, afin qu'éprouvant une vive douleur de mes fautes, j'aie le bonheur de participer aux mérites de son divin sacrifice.*

### *Au commencement de la Sainte Messe.*
JÉSUS PRIE ET SE SOUMET A LA VOLONTÉ DE SON PÈRE.
*La Prière.*

*Par votre exemple vous nous apprenez, ô divin Jésus, que la prière doit être notre refuge dans nos peines et que nous trouvons en elle le remède le plus puissant contre les maux qui nous affligent; inspirez-moi donc, ô mon Dieu ! cet esprit de prière qui est tout à la fois un esprit de confiance et d'amour, afin que je supporte avec résignation les afflictions qu'il plaira à votre Providence de m'envoyer, et que je me rende digne de participer aux grâces qu'elle répand sur ceux qui l'implorent.*

## *Ny Mpijoro miditra mañátona ny Otely.*

### I JESO AMY NY TANIMBOLY NY OLIVY.

### *Ny Fankalilóvana.*

*Jeso tókony ho lelafim-pala-dia, tañy tamy ny tanimboly ny Olivy, anao nahareñy alahelo be nanindry ny fo nao; dïovo ny fo ko fa misy loto mankalahelo azy; ka ny natao ny hatiava' nao, aza avela knaokaria'ko.*

*Fañahi-Másina, aidiro am-po ko ny fivalózam-be ndraka ny faneñenam-be tokony ho nazo ko, izikoa zaho mba tañy nahita ny Mpañavotr'ay latsa-drá tamy ny andro namonoandreo azy. Ataovo voa-fo fátatra amy ny fahotá' ko aho, mora teky tápany ny hasoávana nazo ny tamy ny tolo-bátana natao ny.*

## *Amy ny fanampónany ny Mesa.*

### I JESO MIJORO KA MAÑEKY NY SITRA-PO NY RAY NY.

### *Ny Fijoróana.*

*Jeso Zanahary, ny natao nao tañy mañánatra anay hijoro tsara amy ny fijalia' nay, fa ny fijoroana edy no aody másina mahàfaka ny rofy látsaka amy nay. Andriamáñitra, omeo fañahy mahay mijoro amy ny hatokiana ndrak' amy ny hatiávana aho, mora zaho handéfitra amy ny fijaliana hirahi' nao amy ko, mora zaho tokony hahazo tapany ny tsara aidi' nao amy ny zay mifóna amy nao.*

*Au* Confiteor.

JÉSUS SE PROSTERNE LA FACE CONTRE TERRE.

*La Contrition.*

*Aimable Sauveur, qui vous êtes chargé des iniquités des hommes, jusqu'à fléchir sous leur fardeau accablant, touchez mon cœur de la plus sincère contrition. J'ai contribué par l'énormité de mes fautes à rendre votre passion plus amère; faites, Seigneur, que j'éprouve le plus vif repentir de mes péchés, et que j'en obtienne la rémission par votre miséricorde infinie.*

*Quand le Prêtre baise l'Autel.*

JÉSUS EST TRAHI PAR JUDAS.

*La Fidélité.*

*Jésus, mon divin maître, qui avez supporté avec une patience admirable le baiser perfide du traître Judas, ne permettez pas que je vous sois jamais infidèle. Celui qui s'éloigne de vous, ô mon Dieu! ne tarde pas à périr. Attachez-moi de plus en plus à votre joug; affaiblissez les penchants qui ont le plus d'empire sur mon cœur, et que la perte de la vie soit toujours à mes yeux plus douce que celle de votre amour.*

*Quand le Prêtre va du côté de l'Épître.*

JÉSUS EST PRIS ET GARROTTÉ.

*La Douceur.*

*Doux Jésus, qui avez souffert que des pécheurs s'emparassent de votre personne divine*

*Imy ny* Confiteor.

I JESO MIANKÔHOKA AN-TANY.

*Ny Faneñénana.*

*Mpamonjy mami-hóditra, anao nitondra ny raha ratsy ny olombélona ziaby, nitsindriany ny havesára' ny anao, nivohóri' ny anao; tohino ny fo ko, ka ampaneñeno ankitiny izy, fa ny habe ny fahotá' ko no nahabe-hafaika ny fijalia' nao. Tompo ko, atao vo voa alahelo be amy ny ratsy natao ko aho, mora izy hadiño nao, fa be fitseham-po indrindra anao.*

*Ny Mpijoro mióroka ny Otely.*

I JODA MAMÁDIKA I JESO.

*Ny Faharetan-toérana amy ny Zanahary.*

*Jeso Tompo ko, mahatsérika anay ankitiny anao nahatanty i Joda masia-po nióroka anao, namádika anao. Aza avela nao hihétsika amy nao andrakizay aho, fa maláky very zay mankalávitra anao, Andriamáñitra. Afehézo mareré amy ny fanompoa' nao aho; reraho ny fitaoman-dratsy mahery maharesy ny fo ko; ka ny hatiava' nao ahy, aza avela nao ho foy ko hatakalo ko ny aiñ' ko.*

*Ny Mpijoro mandeha amy ny zoro ankavánana.*

REO MISÁMBOTRA I JESO, MAMÁHOTRA AZY.

*Ny Hamoram-po.*

*Jeso mora-fo, ndre Zanahary anao, nañambela ny vata' nao ho samborin' olon-dratsy*

*et chargeassent vos mains de liens, tandis que d'un seul mot vous pouviez tous les anéantir; faites que j'imite votre douceur et votre indulgence, aidez-moi à souffrir avec calme le mal que l'on peut me faire, et à pardonner les injures et les outrages, comme vous avez pardonné à vos ennemis.*

*A l'Introït.*

JÉSUS COMPARAÎT DEVANT LE GRAND PRÊTRE.

*La Fermeté.*

*Jésus, mon divin modèle, qui avez été traîné comme un criminel par les rues de Jérusalem, et indignement maltraité en présence du grand Prêtre; faites-moi supporter avec courage les humiliations et l'adversité. Ne me laissez pas, ô mon Dieu, ébranler par les outrages des méchants, et que je souffre tout plutôt que de vous être infidèle.*

*Au* Kyrie eleison.

JÉSUS EST MENÉ CHEZ CAÏPHE ET RENIÉ PAR S. PIERRE.

*La Reconnaissance.*

*Trois fois, ô Jésus, vous êtes renié par Saint Pierre, malgré tous les droits que vous aviez à son amour. Que l'exemple du prince des Apôtres me précautionne contre ma propre faiblesse; ne souffrez pas, ô mon aimable Sauveur, que je paie d'ingratitude les grâces dont vous ne cessez de me combler, et éloignez surtout de moi les occasions qui m'exposeraient à vous renier devant les hommes.*

*maro, ka ny taña' nao nankavesarin-dreo amy ny tady be. Izikoa namoa-bólana raiky foana anao, nahafaty reo ziaby anao, fa anao niáritra. Zaho ataovo hanáraka ny hamorampo nao ndraka ny fanarána' nao; tahio hangiña aho ka hahatánty ny haratsiany ny olona amy ko; tahio hanadiña ny ompa ndraka ny asáha aho, karaha anao nanadiño ny fahaválo nao.*

*Ny Mpijoro efa avy ankavánana.*

I JESO AÑATRÉFANY NY MPIJORO-BE.

*Ny Fitanána ny mahitsy.*

*Jeso, Zanahary fianára' ko, anao nantsoritsorin' olona nitety lálana tany i Jerosalema karaha kari-n' olona, ka notefahin-dreo tañatréfany ny Mpijoro-be anao. zaho mifona amy nao, omeo fo mahery aho, mora zaho mahatanty ny rofy ndraka ny fañetáhana. Aza avela nao hetséfiny ny ompa ny olon-dratsy aho, Zanahary; fa ataovo mijaly be aho, sitrany karaha ny miala amy nao.*

*Amy ny* Kyrie eleison.

REO MAÑÁTITRA I JESO AMY NY KAÏFA, KA I PERA MANDÁ AZY.

*Ny Famaliana tsara.*

*Ndre tókony ho tiany i Masim-Pera fátatra anao, Jeso, nandá' ny in-telo anao. Ny natao ny tale ndry Apotra, ataovo hahamarimárika ahy amy ny havozóa' ko. Mpamonjy ko malala ko, zaho aza avela nao hamaly ratsy anao amy ny hasoávana navory nao tamy ko, fa aesóro lávitra ny raha mahamé-ñatra ahy hañeky anao imaso ny olona.*

*Au* Dominus vobiscum.

JÉSUS JETTE LES YEUX SUR SAINT PIERRE ET LE CONVERTIT.

*La Confiance.*

*Dieu de bonté, dont un seul regard a touché le cœur de votre Apôtre et l'a ramené à un sincère repentir, ne m'abandonnez pas dans les liens du péché, jetez sur mes fautes un regard de miséricorde, et faites-m'en concevoir une si grande horreur, que j'évite dorénavant avec le plus grand soin tout ce qui pourrait encore me séparer de vous.*

*A l'Épître.*

JÉSUS EST CONDUIT CHEZ PILATE.

*L'amour de la vérité.*

*Dieu de vérité ! qui avez supporté en silence les calomnies les plus injustes et les accusations les plus révoltantes, formez mon cœur à la droiture ; ne permettez pas que le mensonge vienne jamais souiller mes lèvres, et donnez-moi la force de marcher, en toutes circonstances, avec courage et avec assurance dans le chemin de la vérité.*

*Avant l'Évangile.*

JÉSUS EST ENVOYÉ A HÉRODE.

*La simplicité.*

*Jésus, ô sagesse éternelle, vous avez été de tout temps méconnu et dédaigné par les faux sages de la terre ; que les dérisions d'une cour impie qui vous traite comme un insensé m'ap-*

*Amy ny* Dominus vobiscum.

I JESO MANORA-MASO I PERA KA MAÑOVA TSARA AZY.

*Ny Fatokiana.*

*Zanahary tsara fo, tora-maso nao in-draiky nahavoa-fo ny Apotr' ao, ka nampivalo azy ankitiny; zaho aza avela nao amy ny gadra ny demóny, fa tseho fo aho. Tsinjovo ny fahotá 'ko; ka zaho ataovo handrafy azy fónitra, ka hanao ny fañahy ko ziaby hiary ny raha mahasáraka ahy koa amy nao.*

*Amy ny Epitra.*

REO MAÑÁTITRA I JESO AMY NY PILATY.

*Ny Fitiávana ny to.*

*Zanahary ny to! nangiña foana anao nampangain-dreo tsy to, ka notandrasan-dreo ratsy be tsy natao nao; ankahitsio ny fo ko, mora izy hitia ny ankitiny; ny lenga, aza ome' nao lálana avy hamorery ny vava ko; fatraro vity aho, ampatokio fónitra aho, mora zaho maharoso dia amy ny lálana ny to, tsy mataho-dráha ndre ino ndre ino.*

*Aloha ny Evanjily.*

REO MAÑIRAKA I JESO AMY NY HERODY.

*Ny hahitsiam-pañahy.*

*Jeso, Fahendréna andrakizay, laitrizay anao novazain-dreo olona boka-fañahy, fa tsy fántatry reo anao. Ny fikizáhana nankadalán-dreo anao tañy tan-dapa, ataóvo ianára'ko handré-*

*prennent à dompter les sentiments d'orgueil qui pourraient naître en moi. Ne souffrez pas, ô mon Dieu, que la vanité m'entraîne dans le mépris de votre sainte loi; mais faites que je conserve toujours un cœur simple et vertueux.*

*A l'Évangile.*

JÉSUS EST RENVOYÉ D'HÉRODE A PILATE.

*L'abandon entre les mains de Dieu.*

*O Jésus, après avoir été accablé d'affrons à la cour du roi Hérode, vous vous laissez conduire sans murmurer chez Pilate où de nouvelles injures vous sont réservées; apprenez-moi, mon divin Sauveur, à me résigner sans la moindre plainte à la volonté divine. Je veux, à votre exemple, être soumis et obéissant, et ne suivre jamais d'autres guides dans ma conduite que les inspirations de votre grâce.*

*Quand le Prêtre découvre le Calice.*

JÉSUS EST DÉPOUILLÉ.

*La Pauvreté.*

*Aimable Jésus, vos ennemis vous dépouillent ignominieusement de vos vêtements et vous exposent aux railleries d'un peuple furieux: que ce spectacle m'apprenne à mépriser et à fuir toutes les vanités que le monde recherche. Éloignez mon cœur, ô mon divin modèle, de l'amour des richesses et des grandeurs; qu'il se plaise dans l'état de bassesse où vous avez été réduit, afin qu'un jour il puisse participer à votre gloire.*

*baka ny fiavónana maniry anáty ko. Andriu'ko máñitra, aza avela nao ho tarihiny ny fiterána hiérina ny malo nao aho, fa asio fo mahitsy no mazoto tavela amy ko andrakizay.*

*Amy ny Evanjily.*

REO MAMÓAKA I JESO AMY NY HERODY, MAMPODY AZY AMY NY PILATY.

*Ny Fambelan-teña amy ny táñany ny Zañahary.*

*Jeso, Efa voa safo-dreo héñatra tañy andapa ny Herody manjáka anao, tsy niemoñèmona anao, fa anao nañambela ny teña nao ho tarihin-dreo añy amy ny Pilaty nisy ompa hafa maro nandiñy anao. Tompo ko Mpañavotra ahy, zaho ampianáro tsy hiononónoña, fa hañeky ny sitra-po ny Zanahary. Zaho tihala-damy anao, zaho ti-hino ánatra ka hazotò; zaho tsy hañáraka mpitari-dálana hafa kòa láha tsy ny jery hasai' nao amy kò.*

*Ny Mpijoro mañala-lómboka ny Kapóaka.*

REO MAÑENDA-TSÍKINA I JESO.

*Ny Fijalian-dráña.*

*Jeso mamy, anao endakendáhany ny fañavalo nao sikina, saforan-dreo héñatra anao, ka atsañgan-dreo ho kizáhim-bahóaka misamóntitra. Ny héñatra amy nao io, ataóvo hianára' ko hiváza ny fiteráña maro zengeny ny tany, ka hilefa azy. Zanahary lamy ko, añkalaviro amy ny fo ko ny fitiávana ny haréana ndraky ny voñináhitra; ataóvo hankamamy ny fitoérana iváva nañetaha' nao teña izy, ka tetéka amy izy himbom-boñináhitra amy nao.*

*hatsaran-kretiena ziaby izy. Mpañávotra mazava fo, zaho ataovo hitia ny náma' ko ambony ny teña ko, ka hazoto hañome azy ay fanáña' ko ndraka ny fiaiña' ko, karaha ny natao nao.*

*Amy ny Fahatsaróvana ny Maty.*
I JESO MIJORO NIHINY ÓLONA ZIABY.
*Ny Fañadiñávana ny ompa.*

*Zanahary nañadiña ny olona namono azy, fa zahay tsy mañadiña hávana nañasaha kelikely. Jeso fianárana ny hamoram-po, anao nañasa ny olona ziaby hañahiña ny asaha, ka anao nanampóna nañadiña; zaho aza avela nao hamaly ratsy ndre kelikely aza; roaho amy ko ny otri-po amy ny námana, móra zaho hahazo ny fitseham-po.*

*Ny Mpijoro mamely tratra indraika.*
I JESO MANADÍNA NY RATSY NY JIOLAHY TSARA.
*Ny fijeriana Zanahary atý amy ntsika atý.*

*O Jeso, ny maso nao natodik' ào in-draiky foana tamy ny jiolahy nivalo, nampatoky azy ka nankarávo ny fo ny. Zaho mba toraho maso mahatse-pó; amindráo fo aho, ka ampaneñéno ankitiny amy ny ratsy natao ko. Tompo ko, aza avela nao hadiña ko anao mahita ny atao ko; ampatahóro hanao ratsy imaso nao aho, mora hahery hamáhatra tsoho tonga ny fahavälo ti-hainéry ahy.*

*Quand le Prêtre élève l' Hostie et le Calice.*

JÉSUS EST ABREUVÉ DE FIEL ET DE VINAIGRE.

*La Mortification.*

*Divin Sauveur de nos âmes ! vous qui, pour apaiser une soif ardente, n'avez obtenu de vos bourreaux que du fiel et du vinaigre, donnez-moi la force de supporter avec courage les amertumes de cette vie. Faites, Seigneur, que loin de redouter la douleur et les macérations, je reçoive avec reconnaissance toutes les incommodités qui pourront m'arriver, comme autant de moyens pour me faciliter mon salut.*

*Au* Pater.

JÉSUS NOUS DONNE MARIE POUR MÈRE.

*La dévotion à la Sainte Vierge.*

*Quelles actions de grâces, ô mon Dieu, pourront égaler la faveur que vous daignez me faire en me donnant la plus excellente des mères ! Quelle estime, quel amour et quelle confiance ne lui dois-je point ! En quelque situation que je me trouve, je veux avoir recours à elle. Vierge sainte, refuge assuré des malheureux, ne m' abandonnez jamais, et qu' en toutes mes peines et mes souffrances je trouve en vous une libératrice charitable.*

*A la fraction de l' Hostie.*

JÉSUS REMET SON ÂME A SON PÈRE ET EXPIRE.

*L' Obéissance.*

*O vous, mon divin Rédempteur, qui pour sauver les hommes, avez été obéissant jusqu' à la mort, faites que la soumission avec*

5 STATION. — Simon le Cyrénéen aide Jésus à porter sa Croix.

Heureux le Cyrénéen qui vous aida, ô mon Jésus, à porter votre Croix! Heureux aussi moi-même, si je vous aide à la porter en souffrant avec patience et avec soumission celles que vous m'enverrez dans le cours de ma vie! Mais vous, ô mon Jésus! accordez m'en la grâce.

6e STATION. — Sainte Véronique essuie la face de Jésus.

Mon très-doux Jésus, imprimez, je vous prie, dans mon âme la mémoire de vos cruelles souffrances, comme vous imprimâtes votre très-sainte face sur le linge dont la Véronique se servit pour essuyer le sang dont vous étiez couvert.

7 STATION. — Jésu tombe pour la seconde fois.

Mes rechutes vous firent de nouveau tomber contre terre, ô mon Jésus! Accordez-moi la grâce de mettre en pratique les moyens les plus efficaces pour m'empêcher de retomber dans le péché.

8 STATION. — Jésus console les femmes de Jérusalem.

O vous, mon Jésus! qui, en consolant les pieuses femmes, prédîtes à Jérusalem son irréparable ruine; apaisez votre justice que j'ai si souvent irritée et, faites que votre miséricorde à laquelle je veux toujours correspondre soit toute ma consolation.

FITSANGANANA-FAHA-5. — *I Simóna anti-sirena mitahy i Jeso hitondra ny Hazo-misákana.*

Bezara zay Anti-Sirena zay mitahy anao hitondra ny Hazo-misákan'ao, O Jeso! Mba bezara aho izikoa mba mitahy anao hitondra azy ka mañeky mandéfitra amy ny fijaliana mbola hirahi'nao amy ko! tahio hahefa zany aho, Jeso.

FITSANGÁNANA FAHA-6. — *I Masimbavy Veronika mamótra ny lahara ny Jeso.*

Jeso mora be, sorato rékitra am-po ko ny fahatsarovana ny fijalia'nao, karaha ny natao nao namóatra ny lahara nao másina tamy ny lamba namórany ny Veronika ny ra nanáfotra azy.

FITSANGÁNANA FAHA-7. — *I Jeso lavo ampañindroy ny.*

Ny halavoa'ko mazáña no mandavo anao indroy, o Jeso! Zaho tahio hálaka ny raha mahery mahafáhaña ahy, mora zaho tsy látsaka koa amy ny ratsy.

FITSANGÁNANA FAHA-8. — *I Jeso Manambitamby ry Viavy ny Jerosalema.*

O Jeso, anao manambitamby reo viavy tsara fañahy, ka nilaza i Jerosalema mbola ho róbaka; ketraho ny taña'nao nankatezéri'ko mazáña, ka zaho avelao hitambitamby amy ny fo nao be fitsébana, ka hankasítraka azy andrakizay.

9 STATION. — Jésus tombe pour la troisième fois sous le fardeau de la Croix.

O mon Jésus ! qui succombez pour la troisième fois par une suite des outrages qu'on vous fait endurer, accordez-moi la grâce de ne plus retomber dans le péché. Oui, mon doux Jésus, plutôt mourir que de vous offenser de nouveau.

10 STATION. — Jésus est dépouillé et abreuvé de fiel.

O mon Jésus ! vous qui fûtes dépouillé de vos vêtements et abreuvé de fiel, dépouillez-moi de toute affection aux choses de la terre, et rendez-moi insupportable tout ce qui tient au monde et au péché.

11 STATION. — Jésus est attaché à la Croix.

Par ces cruelles douleurs que vous éprouvâtes, ô mon Jésus ! lorsqu'avec de gros clous on attacha à la Croix vos pieds et vos mains, faites que je crucifie toujours ma chair avec tous ses vices.

12 STATION. — Jésus meurt sur la Croix.

O vous, mon Jésus qui, élevé sur l'arbre de la Croix, y expirâtes après trois heures de la plus douloureuse agonie ; hélas ! faites, je m'élève par l'exercice de toutes les vertus, et que je meure à toutes les choses de cette terre malheureuse.

FITSANGÁNANA FAHA-9. — *I Jeso lavo ampanintelo ny.*

O Jeso añondranan-dreo vango amy ny ompa, réraka anao ka mañintelo lavo. Zaho faháño tsoho lavo koa amy ny ratsy. Jeso mora, sitrany zabo ho n.aty karaha ny mankaratsy anao koa.

FITSANGÁNANA FAHA-10. *I Jeso endahan-dreo sikina.*

O Jeso nendakendahan-dreo síkina, ka nampinomin-dreo afero, alao amy ko ny fitiávana ny raha aty an-tany ty, ka zaho aza avela nao hahatanty ny raha mifôtra amy ny tany va amy ny ratsy.

FITSANCÁNANA FAHA-11. — *I Jeso fatsehan-dreo amy ny Hazo-misákana.*

O Jeso, ny hótsoka be nahavoa anao tamy ny namatsehan-dreo ny vity nao ndraka ny taña'nao tamy ny Hazo-misákana, ataovo handrísika ahy hamono ny nofo ko miárak' amy ny sata ny ziaby.

FITSANGÁNANA FAHA-12. — *I Jeso mañal'aiña amy ny Hazo-misákana.*

Jeso, anao koa efa tafi-sándratra añabo ny Hazo-misákana, nanéhoka tamy ny tapak'andro be, niadi-aiña ka naty anao. Zaho ataovo hañáraka ny hatsaram-pañahy ziaby, hisándratra, ka hañal' aiña amy ny raha ziaby aty amy ny tany fijaliana aty.

# NY KABARY NY ZANAHARY

## LAZAINA AMY NY VOLANA VITSIVITSY.

### § I.

### NY RAHA HINOANA HAHATONGOA'NTSIKA AIÑA AN-DÁNITRA.

I. Misy Zanahary raiky foana; Zanahary tsy mety maro; Zanahary tsy nisy fanampônana, tsy ho misy fanampérana; Zanahary tsy manam-bátana fa fañahy tsy miharo izy; izy tsy azo hita n'olona atý amy ny fabaveloma'ntsika atý; izy mahita ny raha ziaby; izy eñy amy ny raha ziaby eñy, izy mahafántatra ny raha ziaby ndre ny jery mivony am-po ntsika. Zanahary mahefa raha ziaby; izy tsara-fo indrindra, sady márina izy másina, izy mánana ny hatsarána ziaby.

II. Zanahary, Olona telo; samby ólona ankítiny reo: ny faharaiky, ny Ray; ny faharoy, ny Zánaka; ny fahatelo, ny Fañahi-Másina. Ny Ray, Zana hárу; ny Zánaka, Zanahary; ny Fañahi-Másina, Zanahary; tsantsala reo tsy Zanahary telo, fa ólona telo mitovy tsíntra ndre amin'ino ndre amin'ino. Reo telo, Zanahary raiky foana, akory reo tokan-teña, tôkana Hazanahary. Ny añárany ny Zanahary raiky Olona telo, ny Trinite-Másina (*Telo-raika*).

III. Zanahary no nahary ny Tany amin-Dáñitra indraka ny raha maro ao añáty ny; Zanahary tsy niala-draha natao ny tsy, fa ny sitraky ny fo ny ivoana no nanaóva'ny azy. Zanahary nanao fañahy maro, añárany Anjely: ny sásany nanjary ratsy,

niavonávona, ka efa añaty ny afo be reo; ny sásany natána toérana tsara taminy Zanahary, ka efa bezara an-dáñitra reo. Ny fañazava maro an-dánitra, ny tany, ny biby, ny raha-maniry ziaby, Zanahary nanao azy nihiny olombélona namindrá'ny ny sora ny teña ny; ny raha tôkana nasai'ny hatao ny olombélona, hahafántatra ny Andríana Nahary azy, hitia azy, hanompo azy aty an-tany ty mora hahazo ny Láñitra.

IV. Ny lehilahy faharaika, i Adáma; ny viavy faharaika, i Eva. Napétraky Zanahary tamy ny tanimboly be hamamíana reo, ka tsy ho faty andrakizay reo. Hahafantaran-dreo misy Tompo, Zanahary nandrara reo hihinam-boany ny hazo raiky nafé' ny; izikoa reo nahafady zany fetra kelikély zany, tsy very zara andrakizay reo. Fa nandíka ny fetry ny Zanahary reo, ka niroáhina tamy ny tanim-boly tsara; very amin-jafy ny ziaby reo, ka nasaina ny Zanahary hiasa, hijaly ka ho faty. Zany dika-fetry ny raza' ntsika zany, mahavoa ratsy antsika aby aminy fiveloma'ntsika, ka mahasákana antsika tsy híditra an-dáñitra andrakizay. Koa amy ny zany, ny ratsy, ny tsy fañaráhana ny malo ny Zanahary; izy no fôtotry ny rofy ziaby.

V. Zanahary nitépó ny olom-bélona. Ny Olona aharoy aminy Trinite-Másina, ny Zánaka, n afiraiña antsika, ka nampiolombélona ny teña ny; izy nálaka vátana ndrak' aromoy mira amy nihi ntsi-

ka, mora hañávotra antsika amy ny fañandevózany ny demôny ka hampody ny fandována ny láñitra amin' tsika. Ny añárany ny Zanaky Zanahá ry efa lehilahy antety tany, i Jeso-Kry.

VI. Koa aminy zany, ny Zánaky Zanahary edy no nanjary ólona antety tany; ndre olona hoc'ntsika izy mbola Zanaháry edy izy. Ny Ray tsy nanjary ólona, ny Fañahi-Másina tsy nanjary ólona. Ny Zanaky Zanahary, Zanahary laitrizay, karaha ny Ray ndraka ny Fañahi-Másina; fa izy tsy olombélona laitrizay. Tsy mahampy arivo taona sivian-jato amby no nañalá' ny vatan' ólona.

VII. Tan-kibo ny Masim-bavy Marý Virijiny (tovo) másina no nañalány ny Zanaky Zanahary vátana ndrak'aromoy; ny Fañahi-Masina no namórona azy. Ny añarany ny kabary zany, ny Ikarinasio; ny andro fankalazána azy, ny faharoapolo di my amby amy ny volamposa (alakarabo). Olona raiky foana i Jeso-kry, izy Zanaky Zanahary efa olona antety tany, fa izy roy fombána: izy momba Zanahary, izy momba ny olona; sakady Zanahary mihitsy izy, olombélona mihitsy. Ny Ray ny Jeso-Kry, Zanahary Ray; ny Reny ny, i Másina Mary Virijiny. I Jeso-Kry an-dáñitra tsisy reny, antety tany izy tsisy ray. Ny Virjiny Másina, ndre efa nitéraka Zanahary, mbola Virijiny.

VIII. Ny Zanaky Zanahary, vélona taminy andro Noély, lah'álina, tañaty traño n'aomby ratsiratsy. Efa afaka andro valo, izy noforána ka na-

hazo anárana i Jeso, zany Mpanávotra. Izy nitoetra antety tany telopolo taona telo amby, nampaladamy antsika aminy fijalian-draha, aminy fanjeran-teña ndrak'aminy hatsaram-pañahy ziaby. Izy nitory ánatra aminy olona, izy nanao raha mahatsérika maro hahafantárany ny olona izy Zanahary, ka ny raha maro nilazány ny Zanahary azy sandra taminy ólona ziaby taminy vava ny Moasy ny tulolia, izy edy no nitodia'ny.

IX. Taminy Joma-Másina, izy nañal'aiña an-jotompó ny tañabo ny Hazo-misákana mora haña'a ny ratsy natao ntsika. Izy olom-bélona hoe'ntsika no manéhoka, fa ny Hazanahary ny nahabetóñona indrindra ny fijalía'ny. Izy nañávotra antsika aminy haverézana andrakizay taminy fijalia'ny ndraka taminy fahafatésa'ny. Izy naty nibiny ny olom-belona ziaby kony, ndrak'isandoha ntsika. Ny añárany ny kabary zany, ny Fañavôtana. Taminy andro Paky, fahatelo andro nifatesa'ny, izy tompo n'aiña nampitambélona ny teña ny; taminy andro Asentsio, fahefapolo andro nitambelomany, izy niákatra an-dañitra aminy haherezam-bátany; aviteo taminy andro Pentekoty, fahafolo andro niakára'ny an-dañitra, iza nañiraka ny Fañahi-Másina taminy Apôtry ny. Lah'aminy fanampérany ny raha ziaby, izy himpody aty an-tany himalo ny olona ziaby, fa ho maty aby ny olona ziaby, aviteo reo hitambélona. Izy hampiditra ny olontsara an-dáñitra; fa ny olon-dratsy, ny mankara-

tsy Zanahary, ny mpanásaha azy, ny mpamály ratsy, ny mpanao halotóana, ny mpinon-tóaka, salaitra reo nisy ratsymahafaty taminy andro nifatesa'ny, havári'ny aminy afobe. Ny afobe ndraka ny láñitra, tsy hanam-panampérana fa hatána andrakizay doría.

X. Ny Fañahi-Másina, ny olona fahatelo aminy Trinite-Másina; izy aminy zao tontolo zao, fa Zanahary izy;fa ny mahery itoera'ny, ny aromoy ny olona tsisy ota mahafaty. Izy no maniindra jery tsara amintsika, ka mankahery antsikahanao ny tsara, fa izy no mañidina ny fitiávana Zanahary am-po ntsika.

XI. Ny Egilizy, ny lañónany ndry Mpino inaindreo Mpijoro natsángany ny Zanahary ka miaramañáraka ny Fijoróana nampianáriny ny Jeso-Kry, ka miara-málaka ny Sakaramenta (hasindráha) natao ny. Raiky foana ny Egilizy mihitsy, ny Egilizy katolika noforonin-dreo Apotra izy; ny anára'ny koa, ny Egilizy Roma. Atsika asainy ny Zanahary hañeky zay mañina ny Egilizy aminy fanapáhana nomeny i Jeso-Kry azy; Ry Evêka reo; ny talé ndreo ziaby, ny Papa Ray Ntsika Másina; loha ny Egilizy izy, sóatry ny Masina Pera, ka soloteña ny Jeso-Kry izy; izy mahiraka ny Eveky ziaby ndraka ny mpino ziaby. Tsy ho diso finóana zay mañeky azy, hoy i Jeso-Kry. Zay tsy añátiny ny Egilizy, tsy mahatonga aiña an-dáñitra. Ny fieférany Egilizy ma-

hôtrona reo Mpino aty antety tany aty, ndraka ny aromoy mbola mijaly amy ny afo fankadióvana, ndraka ny Olo-másina efa manjáka an-dánitra. Atsika mahazo tápany ny tsara avaly ny Zanahary amy ny Olo-másina ndrak'amy ny Mpino; ka mahefa mankaïvana ry aromoy mbola añaty ny afo fandióvana aminy fijoroa'ntsika, aminy tsara atao ntsika ndrak'aminy Idolizantsy (fañarátanana) afindra ntsika amindreo. Ny añárany zany, ny Fimbóñany ny Olo-Másina.

Zany raha to maro zany vao ho reñy ntsika zany, ny Simboly ny Apotra no misy azy. Io izy : *Zaho mino Zanahary* &. Ny mahatôkony hino zany fátatra, tsy ny vava ny olona milaza azy, fa Zanahary nañambara azy ndraka ny Egilizy tsy mety diso mampianánatra antsika azy.

§ II.

NY TÔKONY HATAO HAHATONGÁ'NTSIKA TEÑA AN-DÁNITRA.

XII. Ny mahatonga tena an-dánitra, tsy ny mino foana ny kabary to voa laza teo, fa ny manao fitondranteña kretiena, mitándrina ny Malo ny Zanahary ndraky ny Egilizy, mañáraka ny hatsarampanahy, milefa ny fañotána.

XIII. Folo ny malo ny Zanahary.

Ny faharaiky mañasa antsika hiánatra ka hino ny raha ziaby natoro ny Zanahary aminy Egilizy, mañantéña Zanahary, hijoro azy mazáña aminy haja ndrak' aminy hatokiana, hitia azy aminy fo

ntsika ziaby, hatáhotra hanao ratsy áminy; ndraka hitia ny nama'ntsika érany ny tena ntsika noho ny fitiava'ntsika Zanahary; izy mañasa antsika hamoaka finóana, fañanteñána ndraka fitiávana indraikindraika, tsándraka aloha ny ifatesa'ntsika. Izy mandrara antsika hiéñatra aminy finoa'ntsika, hitana taratasy ratsy va hiventy azy, hikoráña ratsy, hañáraka fijoróana tsy mety.

Ny faharoy mañasa antsika hañaja ny Añárana másina ny Zanahary, hañala ny voady natao ntsika. Izy mandrara ny mifanta tsisy fôtony, ny manásaha Zanahary va ny raha mifôtra áminy, ndraka ny misao-dratsy.

Ny fahatelo mañasa antsika hankamásina ny andro alahady ka hanao ny raharaha ny Zanahary; izy mandrara ny miasa aminy raha foasainy ny ankizy, laha tsy an-kaméhana.

Ny fahéfatra milaza ny tôkony

Hatao *ny Zánaka* aminy ray uy ndrak'amindreny: hañaja azy, hino ánatra azy, hitia azy, hanompo azy, hitahy azy, ndre reo mbola vélona ndre efa naty.

Ny hatao *ny Ray amindReny* aminy zana'ny : hitia azy aminy hatiávana kretiena, hamélona azy, hampala-damy tsara azy, hampiánatra azy, hiandri-maso azy, hankalilo azy.

Ny hatao *ny Mpivady* : hiraika tsara, hifampatóky, hifankatia ankítiny, hanao ny hery ny ziaby hifampitahy, hifamindra zara ka hifampitondra

teña an-dáñitra.

Ny hatao *ny Mpanompo* aminy tompo ny: hañome asy azy, hañarak'ánatra azy, hampatóky azy, tsy manébaka azy.

Ny hatao *ny Tompo* aminy ankizy ny: hitia azy, hampala-damy tsara azy, hampiánatra azy, hiambi-maso azy, hankalilo azy, hañome azy zay tôkony.

Ny hatao *ny Mpañótrona* anak'ólona: hampiánatra ny zaza otrónina, hiámbina ny fanáña'ny.

Ny hatao *ny Mpitondra raharaha*: hanao zay tokony, samby aminy raharaha éntiny.

Ny malo fahadimy mandrara ny mamono ólona, ny mandrátra olona, ndre ny mikinia ratsy azy, ny mampala-jery ratsy va lamy ratsy, ny mitana otri-po, ny mamaly ratsy; izy mañasa antsika hañadiño ny haratsían'olona anjavam-po.

Ny fahénina ndraka ny fáhasivy, mandrara ny fahalotóana ziaby ndraka ny raha mahatárik'ámy ny: ny maso ratsy, ny vólana maloto, ny koráña mampijery ratsy, ny fatao tsy manjary ndraka ny raha maloto ziaby. Indraiky izy mandrara ny jery maloto ndraka ny fañirian-dratsy.

Ny fahafito ndraka ny fahafolo mandrára ny mangálatra, ny mamítaka aminy fandafôsana, aminy fividiana, aminy fisomána, aminy firasan-dova n'olona; izy mandrára ny fántoka tsy andráriny, ny antombombôla, ndraka ny raha sásany maharátra ólona; ny amaraitsilany hankefan-trosa, va hampodiánana ny raha hita. Izy mandrara ny

mañampôko hanao raha zany, ka mañiraka antsika hamodifódy ny ratsy natao ntsika taminy námana.

Ny fahavalo mandrára ny lenga, sándraka ny mahavoa ratsy ólona; ny miláza ny ratsy natao n'ólona, ny mañampánga tsy to, ny mañoso-pótaka hávana, mañahiahy azy tsisy fôtony; sándraka ny manao sahada an-dapa aminy ampanga tsy to.

XIV. Ny asainy ny Egilizy hatao ntsika, Énina: ny faharaiky, hanompo Zanahary aminy andro fety naféný; ny faharoy, hitaino ny Mesa aminy Alahady ndrak'aminy andro-fety; ny fahatelo, hamosa ny ratsy natao ntsika, sahaza tsy hazáña isankerintaona; ny fahéfatra, hanao Komonio tśara amy ny volam-Paky aminy Egilizy ny tanána; ny fahadimy, hifadi-hánina isan-telo-vólana, aloha ny andro-fety sásany ndrak'aminy káremy ziaby; ny fahéniny, hifady nofo aminy jomá, aminy sabotsy, ndrak'aminy andro-fady sásany, laha tsy efa nahazo lalan-kihínana.

XV. Atsika tòkony hiary ny ratsy voalóhany:

Ny Fiavóñana, ny mirehareha aminy teña, mívaza námana.

Ny Fahetríana, ny maimay hanjéngy haréana ndre aminy lálana fady, ka malain-kirasa hely aminy malahelo.

3. Ny Fahalotóaña, ny tsy mañaja ny vatanteña na ny vatan'olona.

4. Ny Fibezam-pó, ny malahelo aminy zara azo

ny námana, miravoravo aminy ratsy mahavoa azy.

5. Ny Fingoaìnan-kánina, ny mandány vola be aminy fihínánana, ny homan-doatra, minom-be; fa mitéraka ratsy maro zany, ka mampandíka fetra maro.

6. Ny Fahatezérana, ny misamóntitra, mandri-si-bátana aminy fiankaníana, ny mańómpa Zanahary ndraka ny olona.

7. Ny Fahavozóana, ny mańary andro foana, ny mambela ny raharaha tokony hatao, sándraka ny fanompóana Zanahary; ny mańela hiala aminy ratsy mahafaty.

§ III.

NY RAHA HALAINA HAHATONGÁNA TEŃA AN-DÁŃITRA.

Atsika tsy mahárake ny malo ny Zanahary ndraky ny Egilizy izikoa tsy tahíny ny fahasoávany ny Zanahary; ny ahazóana azy, ny mangátaka azy aminy Zanahary matétika aminy fanjeram-po, aminy fijoroa-may aminy Ańárany ny Jeso-Kry. Ny fijoróana tsaratsara, ny *Ray nay an-dáńitra* &, fa i Jeso-Kry edy no mańambara azy. Tsarabe ny mijoro ny Anjely ntsika ndraka ny Olo-másina, fa sakaiza ny Zanahary reo ka mahatahy antsika aminy fifonan-dreo. Ny Virijiny másina no mahery tôkony hameheza'atsika fo ka hatokía'ntsika fa mahazáka indrindra aminy Zanahary. Ny fijoróana áminy : *Koézy anao, Mary*, &.

XVI. Ny nanaôvany i Jeso-Kry ny Sakaramenta hamíndra ny tsara avy amy ny fijalia'ny ndrak

amy ny fahafatesa'ny amintsika, ka hañome antsika ny fahasoáva'ny. Fito reo: ny Batemy (ny Fanasána), ny Kofirimasio (ny Fankaherézana), ny Okarisitý (ny Vátany ny Jeso-Kry), ny Penitantsy (ny Fivalôzana), ny Fara-hósotra (Fanosôrana ny mararÿ), ny Oridô (ny Láhatra, Fañkamasínan'ampijoro), ny Fanambadíana.

XVIII. Ny Batemy mañala ny ratsy taminy fôtotra, mañome antsika ny fahasoávana mahavélona, manángana antsika ho zanaky Zanahary ndraky ny Egilizy. Izikoa aminy olona añon-jery, ndre ny ratsy nahy natao ny, mba alány ny batemy. Izikoa tsy ny batemy, tsisy olona avy an-dáñitra. Izikoa an-kavesóhana va aminy olona efa ho maty, ndre zovy ndre zovy mahefa mañome batemy azy. Ny anaovam-batize ólona, mañidin-drano aminy loha ny, mivólana: *Zaho manasa anaoamy ny Añárany ny Ray, ny Zánaka, ny Fañahi-Másina* (*va* Zaho mambatize anao &). Ny rano hatsororóka aminyhóditra fa tsyaminy volondohafoana; ny olona mañídina azy no mivólana, ka ny vólana tsyhasarak'aminy rano aídina fa ampiaráhina reo.

XIX. Ny Sakaramenta ny Penitantsy (ny Fivalôzana) mañala ny ratsy natao n'olona tafárany ny Batemy. Hahazoam-pihavánana aminy Zanahary aminy raha zany, mañambara ny ota mahafaty ziaby aminy mpijoro, ndre tsy mamony raiky foana, málaka alahelo be aminy ratsy natao ntsika aminy Zanahary; mangátaka alahelo zany áminy;

mamehi-vólana tsy hanao ny ratsy koa, fa hiala aminy mahalátsaka áminy; aviteo mañampoko-hanody ny fankalilóvana ndraka ny famodifodíana asainy ny Mpijoro. Rahazany, izikoa misy raiky tsy atao, ny famotsôrana (abisolosio) rambésina manjary ratsy mahafaty, fa mañota ny hásiny ny Zanahary ny málaka azy.

XX. Ny be hásina aminy Sakaramenta ziaby, ny Okarisity, fa izy misy i Jeso-Kry Zanahary mihitsy, olombélona mihitsy, lañiny ny vata'ny, ny ra ny, ny aromoy ny ndraky ny hazanahary ny. Amy ny Mesa, izikoa ny Mpijóro manóñona ny vólana fañkamasiaana io: « Ty ny vata'ko, Ty ny ra ko, » ambony ny mofo ndraky ny divena, ny mofo ována ho vátany ny Jeso-Kry Tompo ntsika, ka ny divena ována ho ra ny; ny teña ny mofo ndraky ny divena, tsisy tavela laha tsy ny sora ny foana; koa aminy zany, izikoa ny Aody masim-be mipétraka ao ambony ny Otely va ao añaty ny Taberinálaka, i Jeso-Kry edy eo añaty ny no ho tompóina. Izikoa mikominio, i Jeso-Kry edy no rambésina, fa hániny ny aromoy ntsika izy. Tsy ny sora ny Jeso-Kry no ao, tsy ny sary ny karaha amy ny sary ny hazo-misákana fa ny teña ny edy, i Jeso-Kry edy, zay zanaky Zanahary zay, zay Jeso-Kry zay natéraky Mary Virjiny másina zay, naty ho antsika taminy hazomisákana, nitambélona, niákatra an-dañitra; izy ao añaty ny Teñanjoro karaha an-dáñitra. Hanaôvana kominio tsara, ma-

ǹala ny ota mahafaty ziaby aminy fo : izikoa misy tavela ndre raiky foana, ny komonio manjary ratsy mahafaty. Zay manao komonio ratsy, maǹota ny hásiny ny Zanahary, ka manélina ny malo hahavery azy. Izikoa tsy vatsy aminy olona ho faty, ny komonio ifadianan-kánina ndraka rano.

XXI. Ny Kofirmasio (Fankaherézaǹa), maǹome antsika ny Faǹahi-Másina miharo aminy fahasoáva'ny maro ka mampanjary antsika Kretiena vántana; izy mankahery antsika hifeña haǹéky ny finóa'ntsika, ka hitánjaka ny fahavalo ti-hamery antsika. Ny Fara-hósotra, mankaívana ny aromoy ndraka ny vátany ny olo-marary ka mitahy azy ho tsara fatésana. Ny Láhatra, mampáhazáka ny olona ny raharaha ny mpijoro, ka maǹome azy ny fahasoávana hanaôvana azy tsara. Ny Sakaramenta Fanambadíana, maǹome ny mpivady ny fahasoávana ilain-dreo hiraiǹan-toérana tsara, ka hampianárana ánaka aminy lálana kretiena.

XXII. Ny Hatsarána kretiena voalóhany, ny Finóana, ny Fandiñésana, ny Fitiávana-másina. Ny Finóana, hery mampino antsika fátatra ny raha to ziaby nambára ny Zanahary ka atoro ny Egilizy antsika hinoa'ntsika. Ny Fandiñésana, hery mampatóky antsika fátatra, ka mampandiñy antsika ny havelòmana andrakizay ndraka ny fitahíana hahatakárana azy. Ny Fitiávana másina, hery mampitía antsika Zanahary ambony ny raha ziaby, fotony izy tokony ho tíana, ka mampitia an-

tsika ny nama'ntsika karaha ny teña ntsika aminy fitiavan-tsika Zanahary.

Isany ny kretiena vao ho misy jery, tôkony hamóaka Finóana, Fandiñésana ndraka Fitiávana indraikindraiky, sándraka lahefa ho faty.

XXIII. Tsy misy olona tsy ho faty; ny andro hifatesa'ntsika, tsy fántatra; andro zany edy no iankínany ny zara va ny rofy hanjo antsika andrakízay; ny anjara ntsika andrakizay, izikoa tsy ny láñitra, ny afobe; zay misy ny hasoavany ny Zanahary aminy ifatésana, mahazo ny láñitra; zay misy ota mahafaty, mahazo ny afobe. Eritrereto tsara zany.

Mijoro Zanahary tsara maraindraina ndraka hariva zay mpíno ti-hahatong'aiña ankítiny. Maraindraina izy mangátaka zay fitahíana hitány ny andro tsy manao ratsy, ka manólotra azy laheto ny asa ny ndraky ny fijalia'ny. Hariva izy mieritréritra ny ratsy natao ny taminy andro, sándraka aminy raharaha tokony hatao ny, ka mikinia hanao tsaratsara aminy ho avy. Ny zánaka, tokony hijoro ho any ny ada ny amin-dreny ny.

### Ny fañajaríam-po mora hahazo ny Sakaramenta Fivalôzana.

Ny Ota mahafaty, ndre raiky foana, mahavárina zay nanao azy aminy afo-be izikoa izy tsy efa nahazo fihavánana amy ny Zanahary taloha nifatesa'ny. Aminy zany, ny mahery tôkony himéhany ny olona nanao ota mahafaty, ny mangá-

taka fihavánana zany. Ny sakaramenta fivalózanana natao ny Jeso-Kry, hanalána ny ratsy natao n'ólona tafárany ny Batemy. Sakaramenta zany mila fañankínana tsy mety tsy entin'olona ti-hálaka azy tsy hankarátsy azy.

1. Ny fañankínana ilai'ny aloha, ny FANEÑÉNANA. Ny NÉÑINA, alahelo ny fo mandrafy ny ratsy natao ny, ka mamehi-vólana tsy hanao ratsy koa aminy ho avy. Laha tsy ny néñina, tsisy hahazoam-pihavánana aminy Zanahary.

Alahelo AÑATY NY FO indrindra no ilaina; kala tsy manjary ny faneñénana aminy vava foana, fa alahelom-po ankítiny aminy ratsy natao ntsika no héntina, fo mitaraiña no ilaina. Ny añaty ny fo ntsika edy no nanaovan-tsika ratsy, ny fo no nikinia azy, kala ny fo edy aminy zany no tôkony hanéñina; ny kibo nitia ny ratsy no tôkony hankahála azy, handrafy azy. Zanahary mahita ny añaty ny fo ntsika, ka tsy mahavótsotra mpañota manao valom-bava foana, tsy manan'alahelo am-po.

Alahelo AVY AMINY ZANAHÁRY no ilaina; izy, alahelo velóminy ny Fañahi-Másina, fa izy raiky no mampahazo antsika faneñénana tsara. Alahelo zany, hangatáhina aminy Zanaháry, ka Zanahary tsy malain-kañome azy zay tsy voly mangátaka azy aminy fanjeram-po ndrak'aminy hatokíana. Izikoa tsy aminy zany, izy tsoho tsy azo. Aviteo alahelo zany, alahelo velóminy ny fijeríana ny

kabary ny Zanahary, ka miánkina aminy finòana. Aminy zany, izikoa anao mandrafy ny ota, fôtony izy nitondra rofy aminao, nandátsa-bango aminao, nankaráry anao, nahavery haréana anao, fandrafesa'nao zany, tsy néñina mahefa hampahazo anao ny famotsôrana. Ny tôkony hampanéñina anao, ny fijeríana Zanaharyꝰ nankaratsí' nao taminy ota natao nao. Ny maharisi-po aminy faneñénana zany, ny mieritréritra ny fankalilôvana be azo n'olona aminy ota mahafaty raiky, ny lánitra very, ny afo-be handehánana. Tsara ny mieritréritra ny Mpañota mankaratsy Zanahary Tompo ntsika tôkony harahi' ntsika ánatra, Ray ntsika, Naháry antsika, Andriamáñitra tsara fo indrindra, Namónjy antsika, Nañávotra antsika taminy ra ny no foy ny. Ny Faneñénana vántana, alahelo aminy ratsy natao ntsika aminy Zanahárv, fôtony izy tôkony ho tia' ntsika indrindra, izy tody hatsarána indrindra; ny faneñénana zany mahefa mampihávana ny mpañóta áminy Zanahary, izikoa ombána fañiríana ny Sakaramenta laha izy tsy mety azo.

Ny alahelo aminy ota mahafaty, tôkony ho Be indrindra ka Handílatra ny alahelo ziaby; izy tsy mila rano-maso, fa mila fo mandráfy ny ota ambonivóny ny rofy ziaby antety tany; fa ny be aminy rofy ziaby, ny ota mahafaty, fa mankarátsy Zanaháry izy ka mahavoa loza be antsika izy; koa aminy zany, izy no tôkony halaheloa' ntsika am-

bonivóny, ny rofy ziaby aminy zao daolò zao. Ny fitondran-teña ny mpivalo no tsara, hahafantárana ny habé ny alahelo ny.

Ny álahelo ilaina, alahelo MAHATONTOLO ka mahatólona ny ota mahafaty ziaby natao ntsika; izikoa misy ota mahafaty ndre raika tsy omban' alahelo ampy fañankínana, ota zañy tsy áfaka; ndre ny námany ziaby, tsy alány ny Zanahary, fa ny ota mahafatv, ndre raika aza, mitárika ny halezérany ny Zanaháry amy ntsika.

Ny alahelo, hampombaina Petra-bólana sitrany ho maty koa ny manao ota mahafaty; laha tsy zany, tsisy fihavánana. Fántatra fa tsisy alahelo to zay malain-kametra-bólana amy ny zany; fa zay malahelo ankítiny amy ny ratsy natao ny, mamehi-vólana tsy himpody koa amy ny, ndre arisik'ino ndre arisik'ino.

Izikoa namétra-bólana FÁTATRA, tsy mihazohazo, fa maláky miala amy ny lálana mifôtra amy ny ratsy mahafaty, fa nañota edy zany malain-kiala ámy ny; Izikoa féhivólana tokoa, ny fitoeran-teña ndraka ny fo, ována avokoa; ny ráriny ny Zanahary nirobátina, hetsarésina eo edy amy ny fankalilóvan-teña ndrak'amy ny tsara atao, ka ny nirobátina amy ny ólona, afodifody.

2. Ny KOFESY (Famosána). Ny fanampôna'ny, ny mieritréritra tsara ny ratsy am-po; ny anaóvana zany, mijery ny. Malo ny Zanahary, ny Malo ny Egilizy, ny raharaha tòkony hatao, ndraka ny Ota voalóhany.

# FIJOROANA AMY NY KOFESY.

## ALOHA NY FIERITRERÉTANA.

Fañahi-Másina, fótotry ny hazavána, mañidiña tsiry nao raiky am-po ko, k'avía hampahafántatra ahy ny ratsy natao ko. Ambaráo ahy marimárina izy, mora zaho hahíta azy karaha amy ny andro hialá'ko amy ny ty havelômana ty, hengo añatrefan'ao ho malóina.

Zanahary másina, ampahafantáro ny ratsy natao ko ndraka ny tsara navela ko aho. Ampahitáo ny hamaróana ndraka ny habézany ny hadisóa' ko amy ny fanompóa'nao aho. Atoróy ahy ny isa ndraka ny érany ny ny haratsía'ko amy ny nama' ko, amy ny téña'ko, ndraka ny notai'ko amy ny tókony hatao ko.

## AVY NIERITRÉRITRA.

### FANEÑÉNANA.

Méñatra aho, Zanahary endré! fa zaho lavolavo foana isan'andro amy ny ratsy nameheza'ko vólana tamy nao mazáña tsy hatao ko koa. Zaho mba nahasáky hanao ratsy timaso nao mora hahazo retidreti-draha, ndre fanta'ko anao mandrafy ny raha ratsy! ndre ny hasoava'nao amy ko aza, nalai' ko hanaovan-dratsy amy nao! Zanahary! Ray ko mora fo no mahâritra ambony ny ray ziaby, azéfo ny hatezéra'nao, arío ny fahotá'ko, ka ny fankalilova'nao ahy aza atao nao ôhatry ny hahitsiany ny malo nao.

Zanahary, Zaho malilo amy ny ratsy natao ko ndrak' amy ny nampanaôvi'ko; zaho malilo amy

hanambara marimárina ny raha ratsy ziaby natao ko, ka anao an-Dáñitra hankafátatra ny malo famotsôrana hatao ny mpijoro amy ko aty an-tany; mañanteña hahazo zany aho.

FIJORÓANA AMY NY VIRIJINY MÁSINA NDRAK'AMY NY ANJELY MPIÁMBINA.

Virijiny másina, Reny mpirasa hasoávana, Reny be fitepózana, Roya mahafatóky zay nanao ratsy, mijoroa nihinahy ataonio, mora zaho tsy hisoso-dratsy amy ny kolesy hatao ko, fa hahazo fihavánana amy ny Zanahary ndraka ny fitahíana ilai'ko mora tsy hanao ratsy koa amy ny ho avy.

Anjely ko tsara, mpiámbina ny ain'ko sady mazoto tsy mandao ahy, sahada ny halavóa'ko, tahiohiónjona aho, ka ny Sakaramenta efa ho azo ko ataovo hanjary fakasoávana tsy mañalavo ahy koa.

## AVY NAMOSA.

### FINÓANA AMY NY HÁSINY NY SAKARAMENTA.

Málaka tavandra-mpo amy ny zara vao ho azoko aho, Zanahary endre! fa nanao-dratsy aho teo, fa ataonio zaho efa afa-dratsy, efa mahitsy, efa madio aho, fa efa naminđrá'nao fahasoávana aho. Efa vótsotra aho, Zanahary tsara fo, efa miháyana amy noa aho fa tsy hita ko zay nañota'ko hásina ny malo ny mpijoro, fa nañajary ny fo ko tsara lahateo aho.

Jeso Mpañavotra ny ólona, ny ra nao be tónona naídin'ao nihin'ahy no nahefa zany amy ko; ny hay nao másina no nahajanga ny bay ny fo ko, nampihávana ahy amy ny Zanahary ka nañafaka ahy.

# ALOHA NY KOMONIO.

Finóana. *Jeso, Mpamonjy ko, zaho mino fátatra, fa ny vata' nao, ny ra nao, ny aromoy nao ndraka ny hazanahary nao no efa ho azo ko amy ny komonio; inóa' ko zany, Zanahary! ja anao edy no nanambara.*

Fandiñésana. *Jeso Mpamonjy ko, zaho matóky lahefa nandramby anao ampo ko amy ny komonio, zaho mbola ho rambesi' nao an-dánitra.*

Fitiávana. *Jeso, Mpamonjy ko, be hatiávana ahy anao, fa nome' nao ahy ny aiñ' nao ziaby; zaho ataovo hamaly anao ny ain' ko ziaby ka tsy hitia raha hafa koa laha tsy anao.*

Fanjefan-tena. *Jeso, Mpamonjy ko, zaho tsy tôkony hidira' nao am-po ko, fa mivoláña volana raiky foana anao, ka ho janga ny aromoy ko.*

Faneñénana. *Zanahary, zaho maneñina fátatra ny ratsy natao ko tamy nao, fôtony anao tsara-fo indrindra, tokony ho tiana indrindra ka mandrafy ny raha ratsy; hala ko amy ny fo ko ziaby izy, zaho ti-hañitsy ny fitoera' ko ka hankalilo-teña, fa tahio aho.*

# AFARANY NY KOMONIO.

FANOMPÓANA. *Jeso, Mpamonjy ko, zaho manompo anao anaty ny fo ko; zaho mankató anao fa Tompo ko ambony ny tompo ziaby anao, ome' ko anao ny teña ko ziaby.*

FANKASITRÁHANA. *Jeso, Mpamonjy ko, zaho mankasitraka anao amy ny hasoáva' nao amy ko, anao nidiitra nipetraka ampo ko amy ny komonio.*

FANOLÓRANA. *Jeso, Mpamonjy ko, efa bezara aho zany ataonio fa mánana anao aho; atolo' ko anao ny fo ko, ny vata' ko, ny aromoy ko, ndraka ny aiñ' ko ziaby.*

FANGATÁHANA. *Jeso, Mpamonjy ko, omeo ahy ny raha ziaby ilai' ko hitarimia' ko ny aromoy ko ndraka ny vata' ko aty an-tany ka handaisa' ko azy an-dánitra.*

PETRA-FÓLANA. *Jeso, Mpamonjy ko, sitrany zaho in-arivo maty karaha ny manao ratsy koa; efa ampy zara aho fa nahazo anao amy ny komonio, zaho tsy handróaka anao andrakizay.*

# VONINKAZO-MPANAHY

ATOLO-NDRY

## ZANAK' I MARY

AMY NY

# RENY MALALA NDREO,

*AMY NY VOLANA HIAHÍA.*

BOUQUET SPIRITUEL

*offert par les enfants de Marie à leur tendre Mère, pendant le mois de Mai.*

MAHATSAROVA.

Mary, Virijiny be-hazavam-po, MAHATSAROVA fa tsy mbola nisy olona reñy nay nilomay nanjó ny rova nao, tomañy vonjy tany nao, nangátaka ny ankin-bola'nao ka foy nao. Efa matóky amy ny zany aho mihazakázaka amy nao, Reny, Lohavoñy ny Virijiny ziaby; zaho tsindríany ny fahotá'ko mibábaka amy ny vity nao, mitaraiña, mifóna Reny ny Zánaky ny Zanahary, aza mañamboho ny hatak'o, fa taiñóy tsara izy, atrefo izy ka ekeo.

SOUVENEZ-VOUS.

SOUVENEZ vous, ô très-miséricordieuse Vierge Marie, que jusqu'à ce jour on n'a point entendu dire, qu'aucun de ceux qui ont eu recours à votre protection, et qui ont imploré votre secours, ait jamais été abandonné. Animé de la même confiance, ô Vierge des Vierges, ô ma Mère, moi aussi, tout pécheur que je suis, je viens me réfugier auprès de vous et réclamer votre assistance. ô Mère de mon Dieu, ne dédaignez pas ma prière, mais recevez-la avec bonté et daignez l'exaucer.

Ainsi-soit-il.

I SAINTE MÈRE DE DIEU,

PRIEZ POUR NOUS.

L'ENANT DE MARIE. — *O ma tendre Mère, que voulez-vous que je fasse aujourd'hui pour vous être agréable ?*

MARIE.— *Mon enfant, je vous donne pour pratique* la Confiance en Dieu; *quel que soit l'état de votre ame, ne vous abandonnez pas au découragement, mais tournez vos regards vers le Cœur de mon divin Fils, qui est un abyme de miséricorde.*

RÉFLEXION.

*Le Chrétien ne devrait jamais séparer du souvenir de ses péchés le souvenir du sang que Jésus-Christ a répandu pour leur expiation: si l'un excite la douleur, l'autre ranime la confiance.*

Offrande *des actions de la journée pour notre sainte Religion.*

Prière. — *Souvenez-vous. — O mon Jésus, miséricorde !*

---

II SAINTE VIERGE DES VIERGES,

PRIEZ POUR NOUS.

L'ENFANT DE MARIE. — *O ma tendre Mère, que voulez-vous que je fasse aujourd'hui pour vous être agréable ?*

MARIE.— *Mon enfant, je vous donne pour pratique* la Pureté; *évitez avec soin tout ce qui pourrait ternir votre innocence; veillez pour cela attentivement sur vos pensées, vos paroles, vos actions et sur tous vos sens.*

RÉFLEXION.

*Nos corps sont les temples du St-Esprit; ils sont aussi les tabernacles où daigne se renfermer l'auteur de toute sainteté; ne serait-ce pas un sacrilège de les profaner ?*

Offrande *de la prière du matin pour les besoins de l'Eglise.*

Prière. — *Souvenez-vous. — O mon Jésus, miséricorde !*

## I RENY MASINA NY ZANAHARY,

MIJOROA HO ANAY.

NY ZANAK' I MARY. — Reny ko malala ko, ino tia'nao hatao ko niany hankasitraha' ko anao ?

I MARY. — Zanak'o, ny asai'ko hatao nao, *ny Fatokiana amy ny Zanahary*; ndre akory ndre akory ny toetry ny aromoy nao, aza mamoy fo anao, fa ny maso nao atodiho amy ny Fo ny Zanahary Zanak'o, fa tsy lany fitséhana izy.

FIHEVÉRANA.

Ny fahatsarôvany ny ota-ntena, tôkony tsy hasáraky ny Kretiena amy ny fahatsarôvany ny ra naídiny i Jeso-Kry hañalána azy : ny raiky koa mampalahelo ny raiky mampatoky.

*Fanolórana.* Ny hatao nao niány, atoloro hañampíana ny fanompóana Zanahary.

*Fijoróana.* Mahatsarova. — Jeso, tepozo aho !

## II VIRIJINY MASINA LOHA NY VIRIJINY,

MIJOROA HO ANAY.

NY ZANAK' I MARY. — Reny ko malala ko, ino tia'nao hatao ko niany hankasitraha' ko anao ?

I MARY. — Zanak'o, ny asai'ko hatao nao, *ny Hadióvana*; mañalía anao ka miaría ny raha hahalazo ny hadiova'nao, ndre ino ndre ino; ka ambeso tsara ny jery nao, ny vola'nao, ny atao nao ndraky ny fahareñésa'nao ziaby.

FIHEVÉRANA.

Ny vata'ntsika, zomba ny Fañahi-Másina; izy mba traño fitoérany ny Tompo ny fahamasínana ziaby ; ka tsy mpandrátra ny másina va zay mamorery azy ?

*Fanolórana.* Ny fijoroa'nao maraindraina, atoloro hitahíana ny I gilizy.

*Fijoróana.* Mahatsarova. — Jeso, tepozo aho !

III *MÈRE DE LA GRACE DIVINE,*
PRIEZ POUR NOUS.

L'ENFANT DE MARIE. — *O ma tendre Mère, que voulez-vous que je fasse aujourd'hui pour vous être agréable ?*

MARIE. — *Mon enfant, je vous donne pour pratique* la Dévotion au Cœur de Jésus ; *vous puiserez à cette source de tout bien, la force dans les tentations, la consolation dans vos peines, l'espérance après vos chutes, la paix à votre heure dernière : des trésors de grâces sont promis à ceux qui l'honorent d'un culte spécial.*

RÉFLEXION.

*Pour honorer dignement le Cœur de Jésus, il faut imiter les vertus dont il nous a donné l'exemple et chercher à se pénétrer de ses sentiments.*

Offrande *de la Messe pour le Souverain Pontife.*

Prière. — *Souvenez-vous. — O mon Jésus, miséricorde !*

---

IV *MÈRE TRÈS PURE,*
PRIEZ POUR NOUS.

L'ENFANT DE MARIE. — *O ma tendre Mère, que voulez-vous que je fasse aujourd'hui pour vous être agréable ?*

MARIE. — *Mon enfant, je vous donne pour pratique* la Pureté d'intention; *n'agissez jamais par vaine gloire, mais uniquement pour plaire à mon divin Fils. Vos actions les plus communes, faites pour Dieu, recevront leur récompense dans le Ciel.*

RÉFLEXION.

*Sans la vigilance on peut faire de grandes fautes et de fréquentes chutes ; mais avec elle, sans rien faire d'extraordinaire à l'extérieur, on fait des actes de vertu très grands et très multipliés.*

Offrande *du repas en action de grâces des bienfaits reçus.*

Prière. — *Souvenez-vous. — O mon Jésus, miséricorde !*

III RENY NY TOMPO NY FAHASOAVANA,

MIJOROA HO ANAY.

Ny Zanak' i Mary. — Reny ko malala ko, ino tia'nao hatao ko niany hankasitraha'ko anao?

I Mary. — Zanak'o, ny asai'ko hatao nao, *ny Fitiávana ny Fo ny Jeso;* izy no loharano ny haréana ziaby, ka izy no añovózana ny hery mahresy ny fañahy ratsy, ny tambitamby maháfaka ny alahelo, ny fatokíana lahefa nañota, ny fiadánam-po lah'amy ny hifatésana; be indrindra ny fahasoávana voa laza ho azo ny zay mazoto manompo azy. Fihevérana.

Ny hañajána tsara ny Fo ny Jeso, ny mañáraka ny hatsaram-pañahy mampañalai'ny antsika lamy, ka mila hidírany ny jery ny.

*Fanolórana.* Ny Mesa másina, atoloro ho any ny Papa loha ny mpijoro ziaby.

*Fijoróana.* Mahatsarova. — Jeso, tepozo aho!

IV RENY MADIO JÍAKA,

MIJOROA HO ANAY.

Ny Zanak' i Mary. — Reny ko malala ko, ino tia'nao hatao ko niany hankasitraha' ko anao?

I Mary. — Zanak'o, ny asai'ko hatao nao, *ny Fanjengiana Zanahary foana*; aza mila hankalazain'ólona anao laha manao raha, fa mañahía hankasítraka ny Zanak'o foana anao. Ny raha atao nao ho any Zanahary, ndre ny kelikely aza, mbola ho valíana añy an-dánitra.

Fihevérana.

Ny ólona tsy mitándrina, mora mañota be ka mora lavo mazáña; ny ólona mitándrina, sakady maro ny tsara atody ny, lehibe, ndre tsy hita ny ólona maso ny habéza'ny.

*Fanolórana.* Ny fihináña'nao, atoloro hankasitráhana ny soa nazo nao.

*Fijoróana.* Mahatsarova. — Jeso, tepozo aho!

V *MÈRE AIMABLE,*

PRIEZ POUR NOUS.

L'ENFANT DE MARIE. — *O ma tendre Mère, que voulez-vous que je fasse aujourd'hui pour vous être agréable ?*

MARIE. — *Mon enfant, je vous donne pour pratique* la Douceur ; *réprimez les saillies et les vivacités de votre caractère ; ayez soin que vos paroles soient bienveillantes et charitables, car bienheureux ceux qui sont doux.*

RÉFLEXION.

*La douceur est la vertu la plus aimable, mais elle n'est pas la plus aisée; elle demande une continuelle et généreuse abnégation de soi-même.*

Offrande *de vos conversations pour le salut des infidèles.*

Prière. — *Souvenez-vous. — O mon Jésus, miséricorde!*

---

VI *MÈRE DU SAUVEUR,*

PRIEZ POUR NOUS.

L'ENFANT DE MARIE. — *O ma tendre Mère, que voulez-vous que je fasse aujourd'hui pour vous être agréable ?*

MARIE. — *Mon enfant, je vous donne pour pratique* le Soin de votre salut; *ne pourriez-vous pas faire pour votre ame quelque chose de plus que ce que vous faites ? Songez que vous n'avez été placé sur la terre que pour servir Dieu, et sauver votre ame en le servant.*

RÉFLEXION.

*Il n'est personne qui n'ait besoin de se corriger de quelque défaut ; différer son amendement, c'est s'exposer à ne jamais l'exécuter.*

Offrande *de quelque mortification pour la conversion des pécheurs.*

Prière. — *Souvenez-vous. — O mon Jésus, miséricorde !*

## V RENY TOKONY HO TIANA,

MIJOROA HO ANAY.

Ny Zanak' i Mary. — Reny ko malala'ko, ino tia'nao hatao ko niany hankasitraha'ko anao?

I Mary. — Zanak'o, no asai'ko hatao nao, *ny Halemiam-pañáhy*; sakano ny fo nao may ti-hiavotrávotra; ny vola'nao amy ny námana, ataovo malemy, asio hatiávana izy, fa bezara zay malemifañahy.

Fihevérana.

Ny halemiam-pañahy no mahery tian'ólona, fa tsy izy no mora azo; ny hahazóana azy, ny falaiñan-tena isanandro isanandro.

*Fanolórana.* Ny fikoráña'nao, atoloro hamonjéna ny tsi-mpino.

*Fijoróana.* Mahatsarova. — Jeso, tepozo aho!

---

## VI RENY NY MPANAVOTRA,

MIJOROA HO ANAY.

Ny Zanak' i Mary. — Reny ko malala ko, ino tia'nao hatao ko niany hankasitraha' ko anao?

I Mary. — Zanak'o, ny asai' ko hatao nao, *ny Fañahiana hahatongavan-tena an-dáñitra*; ny atao nao hahatondrá nao teña añy an-dánitra, tsy mety ho sosoha'nao va? Mijería, fa ny fótony nametráhana anao aty antety tany atý, hanompo Zanahary ka hitondra teña añy an-dánitra.

Fihevérana.

Tsy misy ólona tsy misy antsa tôkony halá'ny; zay mihazohazo hañala ny antsa ntena, tsoho tsy hañala azy andrakizay.

*Fanolórana.* Manaova fankalilovan-teña kely anao, ka atoloro hampiverénana ny mpañota izy.

*Fijoróana.* Mahatsarova. — Jeso, tepozo aho!

VII *VIERGE TRÈS PRUDENTE,*

PRIEZ POUR NOUS.

L'ENFANT DE MARIE. — *O ma tendre Mère, que voulez-vous que je fasse aujourd'hui pour vous être agréable ?*

MARIE. — *Mon enfant, je vous donne pour pratique* la Prudence ; *ne passez pas votre journée dans les inutilités ou de vains amusements; veillez sur vos lectures; le dégoût dans le service de Dieu est la suite ordinaire d'une lecture indiscrète.*

RÉFLEXION.

*Quoiqu'il faille compter sur le secours de la grâce, il n'est pas permis pour cela de s'exposer au péril; ce secours n'est assuré qu'à ceux qui se trouvent dans la tentation sans l'avoir cherchée.*

Offrande *du travail de la journée pour la propagation de notre sainte Foi.*

Prière. — *Souvenez-vous. — O mon Jésus, miséricorde !*

---

VIII *VIERGE VÉNÉRABLE,*

PRIEZ POUR NOUS.

L'ENFANT DE MARIE. — *O ma tendre Mère, que voulez-vous que je fasse aujourd'hui pour vous être agréable ?*

MARIE. — *Mon enfant, je vous donne pour pratique* la Modestie ; *veillez sur vos regards, votre démarche, votre maintien et sur tout votre extérieur, en sorte qu'en vous voyant on reconnaisse l'enfant de Marie.*

RÉFLEXION.

*Une ame qui connaît tout le prix de la chasteté, craint de la blesser en menant une vie molle et oisive, cause ordinaire de grandes chûtes.*

Offrande *de l'Angelus pour le soulagement des personnes malades.*

Prière. — *Souvenez-vous. — O mon Jésus, miséricorde !*

VII VIRIJINY BE FAHENDRÉNA,

MIJOROA HO ANAY.

Ny Zanak' i Mary. — Reny ko malala ko, ino tia'nao hatao ko niany hankasitraha'ko anao?

I Mary. — Zanak'o, ny asai'ko hatao nao, *ny Fitandrémana ny atao*; ny andro nao aza lani' nao foana amy ny raha tsisy várany, va amy ny fisomam-poana; ahihio ny taratasy tetezi'nao, fa ny fitetezan-taratasy ratsiratsy no mampanolisoly maro amy ny fanompóana Zanahary.

Fihevérana.

Tôkony hahanteña ho vonjeny Zanahary, fa tsy tôkony hahankin' aiña amy ny raha mahavoa; ny olona hodidíniny ny fañahy ratsy tsy mañome lálana azy no tôkony hatoky ho vonjena.

*Fanolórana.* Ny asa nao niany, atoloro hañelézana ny finoa'ntsika másina.

*Fijoróana.* Mahatsarova. — Jeso, tepozo aho!

VIII VIRIJINY TOKONY HOMEN-KAJA,

MIJOROA HO ANAY.

Ny Zanak' i Mary. — Reny ko malala ko, ino tia'nao hatao ko niany hankasitraha' ko anao?

I Mary. — Zanak'o, ny asai'ko hatao nao, *ny Fimantonan-toetra*; ambeso ny maso nao, ny dia nao, ny fipetraha'nao ndraka ny toetry ny vata'nao ziaby; manaova haLafantaran-dreo mahita anao, anao zanak' i Mary.

Fihevérana.

Zay fañahy mahalala ny hasarotam-bidy ny hadióvana no midon-kandrátra azy amy ny fañaranam-bátana ndrak'amy ny havozóana, fa zany no mandátsaka maro amy ny ota mahafaty.

*Fanolórana.* Ny Anjelosy, atoloro hankaiváñana ny olo-marary.

*Fijoróana.* Mahatsarova. — Jeso, tepozo aho!

IX *VIERGE PUISSANTE*,

PRIEZ POUR NOUS.

L'ENFANT DE MARIE. — *O ma tendre Mère, que voulez-vous que je fasse aujourd'hui pour vous être agréable ?*

MARIE.—*Mon enfant, je vous donne pour pratique* la Patience. *Si vous voulez qu'on supporte vos défauts, supportez ceux de votre prochain. Souvenez-vous que l'exercice le plus fréquent de la charité est la patience.*

RÉFLEXION.

*C'est ne connaître ni sa faiblesse, ni la bonté du Seigneur que de se troubler de ses imperfections; souvent Dieu ne les permet qu'afin de nous rendre plus indulgents pour celles des autres.*

Offrande *des contrariétés que l'on a à souffrir en réparation des outrages faits au Saint-Sacrement.*

Prière. — *Souvenez-vous.* — *O mon Jésus, miséricorde !*

---

X *VIERGE CLÉMENTE*,

PRIEZ POUR NOUS.

L'ENFANT DE MARIE.— *O ma tendre Mère, que voulez-vous que je fasse aujourd'hui pour vous être agréable ?*

MARIE.— *Mon enfant, je vous donne pour pratique* le Recours fréquent à mon cœur immaculé ; *vous ne comprendrez jamais la tendresse de ce cœur pour vous; faites-en votre refuge pendant la vie et il sera votre consolation à la mort.*

RÉFEXION.

*Quand Dieu tient une âme dans un état de sécheresse ou de peine intérieure, c'est souvent un effet de sa clémence; il veut la réduire à ne point se chercher elle-même, mais à chercher celui qui seul peut la rendre heureuse.*

Offrande *des indulgences que vous gagnerez pour le repos des âmes du Purgatoire.*

Prière.— *Souvenez-vous.*— *O mon Jésus, miséricorde !*

IX VIRIJINY MAHERY,

MIJOROA HO ANAY.

Ny Zanak' i Mary. — Reny ko malala ko, ino tia'nao hatao ko niany hankasitraha' ko anao ?

I Mary. — Zanak'o, ny asai'ko hatao nao, *ny Faharétana*. Izikoa tia'nao reo haháritra ny antsa nao, areto ny antsa ndreo. Tsarovo fa ny faharétana no mahery fitiávana námana.

Fihevérana.

Tsy mba mahalala ny hafontesan-tena ndraka ny hatsaram-po ny Zanahary zay veriveri-jery amy ny antsa ntena; mazáña Zanahary tsy mañala ny antsa ntsika mora hañarána'ntsika ny antsa ny námana.

*Fanolórana*. Ny sámpona manjó anao, atoloro hañalána ny fankaratsian-dreo ny Okaristy másina

*Fijoróana*. Mahatsarova. — Jeso, tepozo aho !

X VIRIJINY MAZAVA FO,

MIJOROA HO ANAY.

Ny Zanak' i Mary. — Reny ko malala ko, ino tia'nao hatao ko niany hankasitraha'ko anao ?

I Mary. Zanak'o, ny asai'ko hatao nao, *ny Fanjóana matétika amy ny Fo ko madio*; tsy mety ho fantatr'ao avokoa ny hamorány zao Fo ko zao amy nao; ifaliro mazáña izy, mbola anao vélona, ka izy hanambitamby anao amy ny hifatesa'nao.

Fihevérana.

Indraikindraiky Zanahary mañambela ny aromoy amy ny hamaíñana ndraik'amy ny alahelo ; fitepoza'ny azy zany; fa vonoi'ny lálana hanjengitena izy, ka gegehi'ny hanjengy izy tôkana mahafinúritra azy.

*Fanolórana*. Ny Idolizantsy ho azo nao niany, atoloro hañalan-jaly ny aromoy añaty ny afo fandióvana.

*Fijoróana*. Mahatsarova. — Jeso, tepozo aho !

102 FIALANA AMY NY LAPA NY MARY.

Ilaoza'ko ny Lapa masin'
Nandraisa'ko ny zara ko;
Fa ny fo ko tsy mba hiala
Amy ny vity nao, Mary.

FANARÁHANA.

Masín' anao, Andriambavy,
Nampody aiñ' ny tena ko;
Anao ho tia'ko, Mary e,
Ambarkizay zafy,
Ambarkizay.

2

Nandatsa-dranomaso aho
Laha niditr' imaso nao;
Fa ny taña'nao namotr' azy,
Ka nampatóky ny fo ko.

3

Anao namaly ny fifônan'
Natao ko tañolóa'nao :
« Zana'ko, » ho' anao Mary e,
« Anao tsy mba ho tindry ko. »

4

Bezara zay tsy mba miala
Atý amy ny traño nao;
Tsandrak' aho halain' ny faty
Eto an-jomba nao, Mary!

103 FANKASITRAHANA.

Ny firazañan'olon' aby
Mitraofa atý amy nay,
Hanao antsa fankasitráhan'
Amy ny Zanahary nay.
Sion', ataovo an-tsôratra
Ny nomeny Jeso anay;
Ny manompo azy no vola, } bis.
Ny ti'ázy no zara nay.

103 FARA-FIJOROANA AMY NY MARY. (L 3 v)

Izaho raik' eto anila nao,
Mary, zahá zaho ka aveláo
Hanonta teñ' amy ny tratra nao;
Zao ain' ko zao, ome' ko i Mary e! (bis)

2

Mary, ambeso tsara ny fo ko;
Ny hadióva' ny andráso maso,
Arovo tso voreren' ny Demon';
Fa sítrany ho very vatan' aho.

3

Efa nilók' amy nao zaho zan',
Tsy mba halá'ko ny volan' natao ko:
Ho Zanak'ao zaho ambarkizay;
K'anao Mary, ho Reny mahatoky.

103 *DERNIÈRE PRIÈRE A MARIE.* (L 2 v)

*Me voici seul au pied de son autel,*
*Elle me voit cette Mère chérie;*
*Ah! je me jette en son sein maternel,*
*Et pour toujours je me donne à Marie.* (*bis*)

2

*O tendre Mère, entendez mes soupirs,*
*Mon cœur s'agite et d'amour et d'alarmes ;*
*Je crains l'enfer, le monde et mes désirs...*
*Mais je vous aime, et vous voyez mes larmes !*

3

*Reine des Cieux, vous avez mon serment;*
*Souvenez-vous toujours de ma prière:*
*J'ai juré d'être à jamais votre enfant,*
*Montrez toujours que vous êtes ma mère !*

305 O DOMINA MEA. (*L* 3 *v*

Hianao 'Andria'ko vavy,
Ome'ko ny fo ko;
Ny fijalia'ko ziaby.
Atolo'ko anao. (efa.)
Ny ain'ko ziaby, atre'ko
Amy ny taña'nao;
Ny fifona'ko tandreñeso, )bis.
K'aza ilaoza'nao. )
Hianao, &.

O ma Reine, o Vierge Marie,
Je vous donne mon cœur;
Je vous consacre pour la vie
Mes peines, mon bonheur. (fin.)
Je me donne à vous, o ma Mère,
Je me jette en vos bras;
Marie, exaucez ma prière, ) bis.)
Ne m'abandonnez pas. )
O ma Reine, &.

306 AFARANY NY KATESIZY.
Air. *La neige a disparu.* (L. 2. v.)

Zanahary, zahay mino zao teny nao zao,
Fa foniro maré zao finoa'nay zao;
Ts'isy mahatong'aiñ' laha tsy mino azy,
Ka tsy marisi-po amy ny asai'nao.

Oui, Seigneur, nous croyons ces vérités divines,
Mais daignez augmenter cette foi dans nos cœurs!
Nul ne sera sauvé, s'il ne tient ces doctrines,
Et ne s'efforce en tout d'y conformer ses mœurs.

---

Jeso, Mary, Josefy, ome'ko anareo ny fo ko ndraka ny aromoy ko.

Jeso, Mary, Josefy, tahio aho laha amy ny andro hifatesa'ko.

Jeso, Mary, Josefy, ampandrio miádana amy nareo ny aromoy ko.

## PRIÈRE DU MATIN.

Au nom du Père, et du Fils, et du Saint-Esprit. Ainsi-soit-il.

*Mettons-nous en la présence de Dieu, adorons-le.*

Très-sainte et très-auguste Trinité, Dieu seul en trois Personnes, je crois que vous êtes ici présent. Je vous adore avec les sentiments de l'humilité la plus profonde, et vous rends de tout mon cœur les hommages qui sont dus à votre souveraine Majesté.

*Remercions Dieu, et offrons-nous à lui.*

Mon Dieu, je vous remercie très-humblement de toutes les grâces que vous m'avez faites jusqu'ici. C'est encore par un effet de votre bonté que je vois ce jour; je veux aussi l'employer uniquement à vous servir. Je vous en consacre toutes les pensées, les paroles, les actions et les peines. Bénissez-les, Seigneur, afin qu'il n'y en ait aucune qui ne soit animée de votre amour, et qui ne tende à votre plus grande gloire.

*Formons la résolution d'éviter le péché et de pratiquer la vertu.*

Adorable Jésus, divin modèle de la perfection à la quelle nous devons aspirer, je vais m'appliquer, autant que je le pourrai, à me rendre semblable à vous, doux, humble, chaste, zélé, patient, charitable et résigné comme vous; et je ferai particulièrement tous mes efforts pour ne pas retomber aujourd'hui dans les fautes que je commets si souvent, et dont je souhaite sincèrement de me corriger.

*Demandons à Dieu les grâces qui nous sont nécessaires.*

Mon Dieu, vous connaissez ma faiblesse. Je ne puis rien sans le secours de votre grâce; ne me la refusez pas, ô mon Dieu: donnez-moi assez de force pour éviter tout le mal que vous défendez, pour pratiquer tout le bien que vous attendez de moi,

# FIJOROANA MARAINDRAINA.

Amy ny Anárany ny Ray, ny Zánaka, ny Fanahi-Másina. Amena.

*Atsika manatrefa Zanahary, manompóa azy.*

Trinite-Másina, Zanahary raiky Olona telo, fanta'ko anao eto. Zaho manje-po miankôhoka amy nao, manompo anao amy ny fo ko ziaby, fa anao no Tompo be ny Tany amin-Dánitra.

*Atsika mankasitraha Zanahary, manolora tena azy.*

Zanahary, zaho miláfika amy nao, mankasítraka anao amy ny fahasoávana nome'nao ahy. Hazavam-po nao indraiky no ahitá'ko ny andro niany; izy tia'ko tsy hanaova'ko raha laha tsy ho anao. Atolo'ko anao ny jery ho amy ko niany, ny vola'ko, ny asa ko'ndraky ny fijalía'ko. Saora izy, Zanahary, tsoho misy tsy asia'ko fitiávana anao va tsy iboaham-boninahitra be ho anao.

*Atsika manampokóa hiary ny ratsy, hanáraka ny tsara.*

Jeso Zanahary, fianárana ny hatsaram-panahy vántana tôkony hiakára'nay, zaho hirikiriky hanáhaka anao, mora fanahy, manje-po, madio, mazoto, maháritra, mazava-fo no mahadiñy karaha anao; Zaho hanao ny hery ko ziaby mora tsy lavo niany amy ny ratsy fatao ko mazána ka tia'ko haria'ko.

*Atsika mangataha ny raha ilai'ntsika amy ny Zanahary.*

Zanahary, fantatr'ao ny hafontesa'ko. Zaho tsy mahefa raha laha tsy tahíny ny fahasoava'nao; mba omeo ahy izy, ka ataovo érany ny ilai'ko izy; ampio hery aho, mora hiary ny ratsy rara'nao, hanáraka ny tsara tia'nao hombá'ko, ka handéfi-

et pour souffrir patiemment toutes les peines qu'il vous plaira de m'envoyer.

Notre Père , &.

Je vous salue, Marie &.

Je crois en Dieu, &.

Je confesse à Dieu & .

*Invoquons la Sainte Vierge, notre bon Ange et notre saint Patron.*

SAINTE Vierge, mère de Dieu, ma mère et ma patronne, je me mets sous votre protection, et je me jette avec confiance dans le sein de votre miséricorde. Soyez, ô Mère de bonté, mon refuge dans mes besoins, ma consolation dans mes peines, et mon avocate auprès de votre adorable Fils, aujourd'hui, tous les jours de ma vie, et particulièrement à l'heure de ma mort.

Ange du ciel, mon fidèle et charitable guide, obtenez-moi d'être si docile à vos inspirations et de régler si bien mes pas, que je ne m'écarte en rien de la voie des commandemens de mon Dieu.

Grand Saint, dont j'ai l'honneur de porter le nom, protégez-moi, priez pour moi, afin que je puisse servir Dieu comme vous sur la terre, et le glorifier éternellement avec vous dans le ciel. A-s-il.

*Litanies du Saint Nom de Jésus. p 198.*

## PRIÈRE DU SOIR.

Au nom du Père, &.

*Mettons-nous en la présence de Dieu, adorons-le.*

Je vous adore, ô mon Dieu, avec la soumission que m'inspire la présence de votre souveraine Majesté. Je crois en vous, parce que vous êtes la Vérité même. J'espère en vous, parce que vous êtes miséricordieux et fidèle. Je vous aime de tout mon cœur, parce que vous êtes infiniment bon; et j'aime mon prochain comme moi-même pour l'amour de vous.

tra amy ny fijaliana hirahi'nao amy ko.

Ray nay, &.

Koezy anao, Mary, &.

Zaho mino Zanahary &.

Zaho mamosa amy ny Zanahary, &.

*Atsika mañantsova ny Virijiny Másina, ny Anjely mpiámbina antsika, ndraka ny Olo-Másina Lamy ntsika.*

Virijiny Másina, Reny ny Zanahary, sady Reny ko, Mpiaro ahy, zaho mifefy amy ny rova nao, zaho matoky anao ka manorak'aiña amy ny otron' ao mahatsepó. Reny mora-fo, tahio amy ny fijalia'ko aho, tambatambazo amy ny alahelo ko aho, ka arovo añatréfany ny Zanahary Zanak'ao, aneto, isan'andro fiaíña'ko, sandrak'amy ny ifatesa'ko.

Anjely an-Dáñitra, Mpitari-dála'ko tsy mandao ahy, ataovo hañáraka ny jery ome'nao ahy aho, hañitsy ny dia'ko, ka tsy hiala ny lálany ny Malo ny Zanahary.

Anareo Olo-Másina irehareñá'ko nahazoa'ko añárana, arovo aho, ka mijoroa ho ahy, mora zaho manompo Zanahary tsara aty an-tany karaha anareo, ka hankalaza azy añy an-dáñitra miarak'amy nareo andrakizay. Amena.

*Litany ny Añárana Másina ny Jeso. Ráwina* 199.

## FIJOROANA HARIVA.

Amy ny Añárany ny Ray &.

*Atsika mañatrefa Zanahary, manompóa azy.*

Zanahary, zaho miankôhoka amy ny Handriána nao, manompo anao. Zaho mino anao fa marimbava indrindra anao. Zaho matoky amy nao fa mahatse-po no mahatoky anao. Zaho tia anao amy ny fo ko ziaby, fa anao tsara-fo indrindra; zaho tia ny nama'ko érany ny teña ko noho ny fitiáva' ko anao.

*Remerçions Dieu des grâces qu'il nous a faites.*

Quelles actions de grâces vous rendrai-je, ô mon Dieu ! pour tous les biens que j'ai reçus de vous? Vous avez songé à moi de toute éternité; vous m'avez tiré du néant, vous avez donné votre vie pour me racheter, et vous me comblez encore tous les jours d'une infinité de faveurs. Hélas ! Seigneur, que puis-je faire en reconnaissance de tant de bontés ?... Joignez-vous à moi, Esprits bienheureux, pour louer le Dieu des miséricordes, qui ne cesse de faire du bien à la plus indigne et à la plus ingrate de ses créatures.

*Demandons à Dieu de connaître nos péchés.*

Source éternelle de lumières, Esprit saint, dissipez les ténèbres qui me cachent la laideur et la malice du péché. Faites-m'en concevoir une si grande horreur, ô mon Dieu ! que je le haïsse, s'il se peut, autant que vous le haïssez vous-même, et que je ne craigne rien tant que de le commettre à l'avenir.

*Examinons-nous sur le mal commis :*

Envers Dieu : *Ommissions ou négligence dans nos devoirs de piété, irrévérences à l'église, distractions volontaires dans nos prières, défaut d'intention, résistance à la grâce, juremens, murmures, manque de confiance et de résignation.*

Envers le prochain : *Jugemens téméraires, mépris, haine, jalousie, désir de vengeance, querelles, emportemens, imprécations, injures, médisances, railleries, faux rapports, dommages aux biens ou à la réputation, mauvais exemple, scandale, manque de respect, d'obéissance, de charité, de zèle, de fidélité.*

Envers nous-mêmes : *Vanité, respect humain, mensonges, pensées, désirs, discours et actions contraires à la pureté, intempérance, colère, im-*

*Atsika mankasitraha Zanahary amy ny soa natao ny tamy ntsika.*

Ino fankasitráhana tòkony havaly ko anao, Zanahary, amy ny soa nazo ko tamy nao. Laitr'ela zay anao nijery ahy, anao namoaka ahy tamy ny tsi-ino-tsi-íno, anao nahafoy aiña mora hañávotra ahy, ka tsy támpitra fahasoávana aídin'ao amy ko isanandro. Ino hatao ko hankasitráha' ko anao amy ny hazavam-po nao zany, Zanahary? Miaráha amy ko anareo, Fañahy bezara, atsika hankalaza ny Andriamáñitra mpamindra-fó, fa zaho ndre ratsiratsy amy ny olona natao ny, ndre namaly ratsy azy aho, izy tsy voly manao soa amy ko.

*Atsika mangatáha amy ny Zanahary hahafántatra ny ratsy natao ntsika.*

Fañahi-Másina, lòtotry ny hazavána andrakizay, ravao ny haiziñana tsy mampahita ahy, ny haloto ndraka ny fitaky ny hahotána. Ny fo ko ataovo hatáhotra azy, Zanahary, ka hankahala azy táhaka anao mankahala azy; zaho ataovo tsy hataho-draha koa laha tsy ny fanaovan-dratsy.

*Atsika mieritreréta ny ratsy natao ntsika.*

Amy ny Zanahary: *Nañambéla ny fanompóana Zanahary, nanaotao azy foana, tsy nanaja añaty ny Eglisy, namafifáfy jery lah'amy ny fijoróana, tsy nañahy hahazo raha, nañary ny jery tsara avy amy ny Zanahary; uifanta, nieroñérona, tsy natoky tamy ny Zanahary, nandéfitra.*

Amy ny námana: *Nanandra-ratsy azy; nivóza, nankahala, befo, nijery ti-hamaly ratsy, niankány, namango, nisao-dratsy, nañómpa, niláza ny ratsy natao ny, nivolan-dratsy ny natao ny, nikizaka, nañampanga tsy to, nandrátra ny harea'ny, nandroba-daza azy, nampala-damy ratsy; tsy nañája ny be ntena, tsy nino ánatra, tsy nitia námana, tsy nazoto, tsy nahafatoky.*

Amy ny teña: *Nitia ny fiteráña foana, neña-*

*patience, vie inutile et sensuelle, paresse à remplir les devoirs de notre état.*

*Humilions-nous devant Dieu, et concevons une véritable douleur de nos péchés.*

Me voici, Seigneur, tout couvert de confusion, et pénétré de douleur à la vue de mes fautes. Je viens les détester devant vous avec un vrai déplaisir d'avoir offensé un Dieu si bon, si aimable, et si digne d'être aimé. Etait-ce donc là, ô mon Dieu, ce que vous deviez attendre de ma reconnaissance, après m'avoir aimé jusqu'à répandre votre Sang pour moi ? Oui, Seigneur, j'ai poussé trop loin ma malice et mon ingratitude. Je vous en demande très-humblement pardon; et je vous conjure, ô mon Dieu, par cette même bonté, dont j'ai ressenti tant de fois les effets, de m'accorder la grâce d'en faire, dès aujourd'hui jusqu'à la mort, une sincère pénitence.

*Faisons un ferme propos de ne plus pécher.*

Que je souhaiterais, ô mon Dieu ! ne vous avoir jamais offensé. Mais puisque j'ai été assez malheureux que de vous déplaire, je vais vous marquer la douleur que j'en ai, par une conduite tout opposée à celle que j'ai gardée jusqu' ici. Je renonce dès à présent au péché, à l'occasion du péché surtout à celui où j'ai eu la faiblesse de retomber si souvent. Et si vous daignez m'accorder votre grâce, ainsi que je la demande et que je l'espère, je tâcherai de remplir fidèlement mes devoirs, et rien ne sera capable de m'arrêter quand il s'agira de vous servir. Ainsi-soit-il.

Notre Père, &.

Je vous salue, Marie, &.

Je crois en Dieu, &.

Je confesse à Dieu, &.

*Recommandons-nous à Dieu, à la Sainte Vierge, et aux Saints.*

Bénissez, ô mon Dieu, le repos que je vais pren-

*maso hanompo Zanahary, nandénga; nijery maloto, nivólana va hanao raha maloto; namoki-troka, ninom-bé, tézitra, tsy nahàritra, nandány andro foana, nahàram-bátana, navóżo amy ny asa tókony hatao.*

*Atsika mibabóhà amy ny Zanahary, ka maneñéna ankitiny amy ny ota ntsika.*

Voa safo-kéñatra indreto aho, Zanahary; feno alahelo zaho mahita ny haratsia'ko. Hala ko eto añatrefa' nao eto izy, fa voafó zaho nankaratsy Andríana tsara-fo, mamy, tòkony ho tíana; zany va no tôkony ho nanteñai'nao havaly ko anao, Zanahary, fa anao nitia ahy, ka nandátsaka ny ra nao ho ahy? Roso loatra zao faharatsia'ko zao, Tompo ko, endre! Lila-doatra ny tsi-fankasitraha' ko. Zaho miláfika amy nao, Andriamáñitra, malilo, ka mifona amy nao amy ny hamoram-po nao no reñy ko mazaña; zaho tahio hankalilo-teña ankitiny aneto andrak'amy ny ifatesa'ko.

*Atsika mametraha-vólana tsy hañota koa.*

Mba tia'ko tsy nanao ratsy tamy nao indraiky aho, Zanahary! Ratsy a ho tsy nankasitraka anao; laitr' io zaho hanao fitondran-teña hafa indrindra amy ny taloha, hampahitá'ko anao ny alahelo ko. Iengá'ko amy ny zao ny ratsy, ny lálana ny ratsy, sándraka ny ratsy ni tandavoa'ko matéti̇ka. Omeo ahy ny fahasoáva'nao angatahi'ko ka anteñai'ko, ka zaho hifeña hanody ny tòkony hatao ko, ka tsy ho misy raha koa hahavákana ahy amy ny fanompoa' nao. Amena.

Ray nay, &.

Koezy anao, Mary, &.

Zaho mino Zanahary &.

Zaho mamosa amy ny Zanahary, &.

*Atsika mifóna amy ny Zanahary, amy ny Virijiny másina, ndrak'amy ny Olo-masina hiámbina antsika.*

Zanahary, saora ny fanalá'ko sásatra mora zaho

dre, pour réparer mes forces, afin de vous mieux servir. Vierge sainte, Mère de mon Dieu et après lui ma plus ferme espérance, mon bon Ange, mes saints Patrons, Saints et Saintes du Seigneur, intercédez pour moi, protégez-moi pendant cette nuit, tout le temps de ma vie, et à l'heure de ma mort. Ainsi soit-il.

*Prions pour les Vivants et pour les Morts.*

Répandez, Seigneur vos bénédictions sur mes parents, mes bienfaiteurs, mes amis et mes ennemis, protégez tous ceux que vous m'avez donnés pour maîtres, tant spirituels que temporels, secourez les pauvres, les prisonniers, les affligés, les voyageurs, les malades et les agonisants. Convertissez les hérétiques, éclairez les infidèles, ramenez les pécheurs à la pénitence.

Dieu de bonté et de miséricorde, ayez aussi pitié des âmes des Fidèles qui sont dans le purgatoire, mettez fin à leurs peines, et donnez à celles; pour lesquelles je suis obligé de prier, le repos et la lumière éternelle. Ainsi soit-il.

Nous nous mettons sous votre protection, ô sainte Mère de Dieu. Écoutez favorablement les prières que nous vous adressons dans nos besoins; et, par votre puissante intercession, délivrez-nous de tous dangers, ô Vierge comblée de gloire et de grâces.

Nous vous supplons, Seigneur, de visiter cette demeure et d'en éloigner toutes les embûches de l'ennemi. Que vos saints Anges y habitent, afin de nous conserver en paix, et que votre bénédiction soit toujours sur nous. Par Jésus-Christ Notre-Seigneur. Ainsi soit-il.

Au Nom du Père, &.

*Litanies de la Sainte Vierge.* *page* 202.

hahery hanompo anao tsaratsara. Virijiny másina, Reny ny Zanahary, fatokia'ko, Anjely ko, Olomásina Lamy ko, anareo Olo-masin-dahy amimbavy ziaby, mijoroa ho ahy, arovo amy ny álina aho, isanandro fiaìna'ko, ndrak'amy ny hifatésa' ko. Amena.

*Atsika mijoroa ho any ny Vélona ndraka ny Maty.*

Zanahary, mañidíña ny fahasoava'nao amy ndry hava'ko, amy ny mpitahy ahy, amy ny sakaiza ko ndraka ny fahavalo ko; arovo reo natsanga'nao ho tompo ko, ny mpijoro, ny andríana; tahio ny ólona halala, ny very, ny ambáhotra, ny ampandehánana, ny marary, ny miadi-aiña. Ampivereño zay diso finóana, ilovo ny tsimpino, ka ny mpañota ampivalozo.

Zanahary mora-fo no mpamindra-fo, mba tepózo ny aromoy ndry Mpino mbola añaty ny afo fandióvana; tampero ny fijalian-dreo, ka zay tókony hijoroa'ko anao, ampidíro añy hañala sásatra añy amy ny hazavána andrakizay.

Zahay mifálitra amy ny rova nao, Reny másina ny Zanahary, aza mañary ny fifona' nay amy ny fijalia' nay anao, fa mañafaha anay amy ny mahavoa ziaby andrakizay, Virjiny be voñinahitra, be haja.

Zanahary, Vangio ity traño nay ity, ka ario lávitra ny fándrika novoháñy ny fahavalo. Ny Anjely nao asao hipetrak'atý, hampiádana anay; ka ny fitahia' nao, aza áfaka amy nay andrakizay. Zahay mangátaka zany amy nao amy ny Añárany ny Jeso-Kry Tompo Nay. Amena.

Amy ny Añarany ny Ray &.

*Litany ny Virjiny Másina.* *Rávina* 203.

## FIERITRERÉTANA NY OTA NTENA.

AMY NY ZANAHARY.

*Amy ny finóana.* Tsy nazoto hiánatra ny kabary ny Zanahary, ka hañitsy ny fitondran-tena mora hahazo ny Batemy va ny Komonio másina; nañáraka ny sikídy, nitondra ny aody ny Demony va natoky tamy ny; nanao hitsak'andro; nañáraka joro tsy mety. Niharoharo lóatra tamy ny tsimpino mahéra; nisalasála ny fañambarány ny Zanahary; natoky tamy ny nofy foana; nikizaka Zanahary va ny fijoróana.

*Amy ny Fandiñésana.* Narinárika ny fitepôzany ny Zanahary, va natoky lóatra amy ny hamorampo ny va amy ny haherezan-tena, tsy nañeky ny sitrapo ny Zanahary, nangolisoly, namoy fo, nititik' aiña.

*Amy ny Fitiávana.* Nieroñérona tamy ny Zanahary, nañary ny jery tsara nome'ny, tsy nisákana ny olom-pihezina manao ratsy, nañota tsoho kizahin'ólona; nañala ny tápany ny fo ntena tamy ny Zanahary, nirasa azy amy ny raha antety tany, nitia námana tsy amy ny fitiávana Zanahary.

*Amy ny fanompóana Zanahary.* Nañambéla ny fijoróana, ny Mesa, ny fankalilóvan-teña, tsy manody azy tsara. Tsy nañaja tañaty ny Eglizy, nanao ratsy fipetráhana, nikoráña, nitoditódika, namafifáfy jery. Nankaratsy ny Alahady va ny andro fety, tsy nanompo Zanahary, fa niasa, nisoma foana, niváro tra, nandehandéha, nañino. Nifantafánta tsisy fôtony, ndre amy ny añárany ny Zanahary, ndre amy ny zaka hafa; nandenga; tsy nankaláza Zanahary, tsy namaly tsara azy.

AMY NY NÁMANA.

*Amy ny jery.* Nanandra-ratsy námana, nalaiña azy, nivaza azy va ny natao ny; nitána fibezam-po va otri-po, nikinia hamaly ratsy. Izikoa otri-po ela va amy ny olona be nao, ambarao.

*Amy ny Vólana.* Nivolan-dratsy ólona, nilaza ratsy tsy natao ny, ndre ny natao ny; (ny hamaróana ndraiky ny toetry ny olona nomba naharéñy anao, ambarao; ndraiky ny ratsy néntiny ny vava nao tamy ny námana, ambarao; ) nitarambólana fañebáhana, tsy nampangíña ny mpifosa; nitsíko námana, nitondra haro; nampisáraka, nampiankány, nampiady; niváza, nañome-jery ratsy, nañéra; nandrísika ny mpanao ratsy, nankaláza azy, nandróboka azy. Nañampanga lénga; nañókatra ny tsy fambara ny námana, va ny antsa ny; nañasáha, nañómpa, nisao-dratsy; nankaratsy laza ólona.

*Amy ny Natao.* Nitána ny raha n'ólona tsy amy ny hitsiny; namítaka amy ny kabary fanaóvana, amy ny fividiana, amy ny fandafósana, amy ny asa, amy ny háfatra; nálaka antombo-mbola tsy andráriny, nagálatra, nakefa teña, nálaka ny sisan-draha, tsy nañahy ny raha ho róbaka, námony ny raha nangalarin'ólona va nividy azy; nañambela ny asa n'olona, nálaka ny raha imbóñana tsy niera. Nampala-damy ratsy, nitárika amy ny ratsy; nañeky ny fañerána.

*Amy ny Navela.* Tsy nankefa tròsa, tsy nampody ny raha n'ólona, tsy nañajary laza n'ólona nirobátina, tsy niháváná amy ny fahavalo. Tsy nañaja ada amindreny ndraiky ny be ziaby, tsy nitia azy, tsy nino ánatra azy; tsy nitahy azy; tsy nampatoky ny tompo. Tsy nitia ánaka va ankizy, tsy nitarimy azy, tsy nampiánatra, tsy nankalilo azy. Ny mpivady, izikoa tsy nifankatia, tsy nifampatóky, tsy nifañája, tsy nifañeky, tsy nifampiáritra. Ny Mpifehy, izikoa tsy nimalo mahitsy amy ny olom-pehèzina.

AMY NY TENA.

*Amy ny Fiavónana.* Nankamamy tena; nankalaza azy, nila haja, nañárana tena, mañetry námana; manao sary tsara fañahy imaso ny olona.

*Amy ny Fahetriana.* Nitia vola loatra va ny haréana; nañahy be amy ny andro ho avy, tsy nividy ny ilainy ny tena, tsy nirasa amy ny malahelo.

*Amy ny Fibezam-po.* Niérina hávana, manébaka azy, niravoravo amy ny rofy ny, nalahelo amy ny zara ny, ngoaina ny raha ny.

*Amy ny Fahalotóana.* Nitána jery maloto va fañiríana maloto; nitana azy ela, nañary azy aviteo nálaka azy indraiky; nivólana va nitandreñy raha maloto, nanao vólana roy fôtony, niantsa ratsy; nizaha raha ratsy ndre olona ndre sary; nandeha amy ny olona manao ratsy, nañátitra námana amy ny; nanao raha mampijery ratsy, nanao sikina tsy mántona, nisakaiza loatra, silasila loatra amy ny fisomána. Nanao raha maloto amy ny vatan-tena va amy ny vatan'ólona. Maro ny raha maloto tsy tôkony ho toñontonónina aty amy ny taratasy aty; fa amy ny kofesy, ambarao marimárina amy ny vólana madio ny natody nao va nojeren'ao hatody; ka ny raha nomba azy nanosokaratsíana azy, mba ambarao. Ny raha ahihi'nao, aza doña'nao añontania'nao amy ny Mpijoro.

*Amy ny Fingoaiñan-kánina*, Nihinan-doatra ninon-doatra, nandrisika ny námana hanao zany; nañambela ny fijoróana va ny fiasána, nandeha an-traño-finómana; nanjengy ny hánina mahery sitraky ny kibo, nihínana tsy añerany, nibango hánina, nañota ny andro fady hánina va nofo.

*Amy ny Hatezérana.* Namotso-bátana ho tezitra, nisafóaka, namorak'ásaha, misao-dratsy námana, mampihéloka ólona, niankány, namely, niéntitra amy ny hasira, nalain-kihávana va hampihávana.

*Amy ny havozóana.* Navozo ka nañambela ny kofesy, ny Mesa, ny fijoróana, ny fañanárana, tsy name-bátana amy ny ratsy ilainy; tsy nañahy hañala ny antsan-teña, ka hiala ny lálana mifotra amy ny ratsy; nambela ny asa, nandikadíka andro amy ny asa ; tsy nañahy hitondr' aiña an-dáñitra.

# FIJOROANA NY Md. FRANTSOA ZAVERY

## HAMPIVERÉÑANA REO TSI-MPINO.

Andriamáñitra andrakizay, Zanahary ny Tany amin-Dáñitra, Mahatsarova fa ny taña'nao hiany no namórona ny aromoy ny Tsi-mpino ndraka ny Mpañota, ka namindrá'nao ny sora nao reo. Ndre zany aza, reo hahafeno ny afo be, fa ny voñinahitr'ao mihiakely. Tsarovo i Jeso--Kry Zanak'ao nijaly be ka naty nihindreo tamy ny Hazo-misákana; tany Mpañávotra zany, aza avela nao ho vazainy ny Tsi-mpino ka ankaratsíny ny Mpañota. Ny ra ny Zanak'ao ndraka ny fifônany ny Egilizy nao, avelao hañétraka ny hatezeran'ao, ka hampitsepó anao amindreo; hadiñovo ny tsi-finoan-dreo ndraka ny fahotan-dreo; ahenjaño ambony ndreo ny taña'nao mahatse-po, mora reo hahafántatra anao Zanahary, ka hanompo i Jeso-Kry fiaiña'nay, namonjy anay, ka hampitambélona anay; fa izy no nañavotra anay, ka izy no tôkony homem-boñináhitra andrakizay. Amena.

O Dieu éternel, créateur du Ciel et de la Terre ! souvenez-vous que les ames des Infidèles et des Pécheurs sont l'ouvrage de vos mains, et que c'est à votre ressemblance qu'elles sont créées. Voilà cependant que l'Enfer s'en remplit tous les jours, au détriment de votre gloire. Souvenez-vous que Jésus-Christ votre Fils a souffert pour elles la mort de la croix: ne permettez plus que ce Sauveur adorable soit méprisé par les Idolâtres, et offensé par les Pécheurs. Laissez-vous fléchir en leur faveur, par le Sang de votre Fils, et par les prières de votre Eglise, oubliez leurs infidélités et leurs péchés, étendez sur eux les bras de votre miséricorde, et faites qu'ils vous reconnaissent pour leur Dieu, qu'ils adorent et qu'ils servent Jésus-Christ, qui est notre vie, notre salut et notre résurrection, par qui nous avons été rachetés, et à qui soit la gloire pendant les siècles des siècles. Ainsi soit-il.

## FIJOROANA AMY NY Md. LOY GONZAGY.

Masina Loy Gonzagy, anao nitafy hadióvany ny Anjely; zaho ndre ratsy, manánkina ny hadióvany ny aromoy ko ndraky ny vata'ko amy nao ho arova'nao; atrefo ny hadióvany ny Anjely ao amy nao, ka zaho arovo añatréfany ny Jeso-Kry Ondry tsisy panda, ndraky añatréfany Virijiny Renyꞌny másina. Arovo amy ny ota mahafaty aho, k'aza ayela nao hamorery vátana ndre akory ndre akory; zaho koa hita nao antsóviny ny fañahi-ratsy ka mariny hanao ratsy, roaho lávitra amy ny fo ko ny jery ndraka ny faniríana maloto; ampifohazo am-po ko ny fihevérana ny afo andrakizay ndraky ny Jeso-Kry amy ny Hazo misákana; aoreño lálina am-po ko ny fitahôrana Zanahary, ka zaho ataovo taríhiny ny fitiávana azy hañáraka ny hatsaram-panahy nao aty an-tany atý, mora tôkony himbomkaravóana amy nao añy an-dánitra. Amena.

## PRIÈRE A SAINT LOUIS DE GONZAGUE.

O grand saint Louis, qui êtes orné d'une pureté angélique, moi indigne, je confie à votre protection la chasteté de mon âme et de mon corps, vous priant, au nom de cette angélique pureté, d'être mon protecteur près de l'Agneau immaculé, Jésus-Christ, et près de sa sainte Mère Vierge des vierges. Gardez-moi de tout péché grave, et ne souffrez pas que je me souille d'aucune tache d'impureté; mais quand vous me verrez dans la tentation et le danger de pécher, éloignez de mon cœur les pensées et les affections immondes, réveillant en moi la pensée de l'éternité et de Jésus crucifié; imprimez profondément dans mon cœur le sentiment de la crainte de Dieu, et que l'amour divin me porte à imiter vos vertus sur la terre, pour que je mérite de partager vos joies dans le Ciel. Ainsi-soit-il.

## NY KABARY NY ZANAHARY.

I. Misy Zanahary raiky foana, Zanahary tsy nisy fanampônana, tsy ho misy fanampérana; izy tsy manam-bátana fa fañahy izy; izy tsy azo hita n'olona atý, izy mahita ny raha ziaby; izy eñy amy ny raha ziaby eñy; izy mahafántatra ny raha ziaby ndre ny jery niivony ampo ntsika; izy mahefa raha ziaby; izy tsara-fo indrindra; sady márina izy másina; izy mánana ny hatsarána ziaby.

II. Zanahary, Olona telo; ny Ray, ny Zánaka, ny Fañahi-Másina. Reo telo tsy Zanahary telo, fa olona telo mitovy ndre amin' ino ndre amin' ino. Reo telo, Zanahary raiky foana, fôtony reo tôkan-tena, tôkana Hazanahary.

III. Zanahary no nanao ny Tany amin-Dáñitra; izy nanao fañahy maro, añárany Anjely: ny sásany nanjary ratsy, ka efa añaty ny afo be; ny sásany natána tsara, ka efa an-dáñitra. Zanahary nanao ny raha ziaby ho any ny olombélona; fa ny raha tôkana nasai' ny hatao ny olombélona, hahafántatra ny Andriana Nahary azy, hitia azy, hanompo azy aty an-tany aty mora handeha an-dáñitra.

IV. Ny lehilahy fahasaika, i Adáma; ny viavy fahasaika, i Eva. Bezara ka tsy ho faty andrakizay reo taloha. Aviteo reo nandika ny fetry ny Zanahary ka very amin-jafy ny ziaby reo, ka nasainy ny Zanahary hiasa, hijaly ka ho faty. Ny ratsy natao ny Adama, ny añárany, *Ny ratsy tamy ny fôtotra*; izy mahavoa antsika aby amy ny fiveloma' ntsika, ka mahasákana antsika tsy hiditra an-dáñitra andrakizay.

V. Zanahary nitsepó ny olombélona. Ny Zanaky Zanahary nálaka vátana ndrak' aromoy mira amy ny antsika, mora hañávotra antsika amy ny fanandevózany ny Démony, ka hampody ny fandována ny láñitra amy ntsika. Ny añárany ny Zanaky Zanahary efa lehilahy antety tany, I Jeso-

KRY. Ny Zánaky Zanahary, ndre efa ólona ohatr' antsika, mbola Zanahary hiany. Izy Zanahary laitrizay, fa izy tsy olombélona laitrizay. Tsy mahampy arivo taona sivian-jato amby no nanalá'ny vátana. Laha ts'izy, ts'isy olona miditra an-dánitra. Tan-kibo ny masim-bavy i Mary Virijiny no nanalány ny Zanaky Zanahary vátana ndrak' aromoy; ny Fanahi-Másina no namórona azy. Olona raiky foana i Jeso-Kry, izy Zanaky Zanahary efa olona antety tany, fa izy roy fombana: izy momba Zanahary, izy momba ny olona; sakady Zanahary mihitsy izy, olombélona mihitsy. Ny Ray ny Jeso-Kry, Zanahary Ray; ny Reny ny i Másina Mary Virijiny. I Jeso-Kry an-dánitra ts'isy reny, antety tany izy ts'isy ray. Ny Virijiny Másina, ndre efa nitéraka Zanahary, mbola Virijiny. Ny Zanaky Zanahary, vélona tanaty trano n'aomby ratsiratsy. Izy nitoetra antety tany telopolo taona telo amby, nampala-damy antsika amy ny fijalian-draha, amy ny fanetahan-tena ndrak'amy ny hatsaram-panahy ziaby. Izy nitory ánatra amy ny olona, izy nanao raha mahatsérika maro hahafantárany ny olona izy Zanahary.

VI I Jeso-Kry nahafoy aiña ka naty anjotompóny tanabo ny Hazo-misákana mora hanala ny ratsy natao ntsika. Izy olombélona no nanéhoka, fa ny Hazanahary ny no nahabe tóhona ny fijalia'ny. Ny anárany ny kabary zany, ny FANAVÔTANA. Tamy ny andro fahatelo nifatesa'ny, izy tompo n'aiña nampitambélona ny tena ny, aviteo izy niákatra an-dánitra; efa any izy, naníraka ny Fanahi-Másina tamyny Apôtry ny. Lah'amy ny farany ny raha ziaby, izy himpody aty an-tany himalo ny olona ziaby, fa ho faty aby ny olon-jiaby, aviteo reo hitambélona. Ny olon-tsara ho bezara an-dánitra, fa ny olon-dratsy hijaly an'afo be andrakizay doría.

VII. I Jeso-Kry nanao Sakaramenta fito mora hanome antsika ny fahasoáva'ny. Indreto reo: Ny Batémy, ny Kofirimasio(fankaberézana), ny Okarisity,

ny Fivalôzana, ny Fanosòrana ny marary, ny Fankamasinana ny mpijoro, ny Fanambadiana.

VIII. Ny faharaiky,ny Batemy: izy mañala ny ratsy tamy ny fòtotra,ndraka ny ratsy nahy natao,ka mañome antsika ny fahasoávana mahavelona,manángana antsika ho kretiena, zanaky Zanahary ndraky ny Fgilizy. Izikoa tsy ny batemy. ts'isy ólona avy an-dáñitra. Ny añomézana batemy ólona, mañidin-drano amy ny loha ny, mivólana: *Zaho manasa anao amy ny Añárany ny Ray, ny Zanaka, ny Fañahi-Másina* Ny rano, hatsororóka amy ny hóditra fa tsy amy ny volondoha foana; ny ólona mañidina azy no mivólana, ka ny vólana tsy hasáraka amy ny rano aidina fa ampiaráhina reo. Izikoa an-kavesóhana amy ny olona efa ho maty, ndre zovy ndre zovy mahefa mañome batemy azy.

IX. Ny Sakaramenta ny Fivalòzana mañala ny ratsy natao n'olona tafárany ny Batemy. Hahazóana ny fihavánana amy ny Zanahary amy ny raha zany, mikofesy ,mañambara ny ota mahafaty ziaby amy ny mpijoro, ndre tsy mamony raiky foana, mangátaka alahelo be amy ny Zanahary amy ny ratsy natao ntsika, manéñina fátatra; mametra-bólana tsy hanao ny ratsy koa fa hiala amy ny, ka mañampòko hanody ny fankalilóvana ndraka ny famodifodiana asainy ny Mpijoro. Raha zany, izikoa misy raiky tsy atao, ny vólana famotsòrany ny mpijoro anao, tsy mahavótsotra fa manoso-karatsiana anao izy.

X. Ny be hásina amy ny Sakaramenta ziaby, ny Okarisity, fa izy misy i Jeso-Kry Zanahary mihitsy, olombélona mihitsy, lañiny ny vata'ny, ny ra ny, ny aromoy ny ndraky ny Hazanaháry ny. Amy ny Mesa, ny mofo ována ho vátany ny Jeso-Kry Tompo ntsika, ny divena ována ho ra ny; ny teña ny mofo ndraky ny divena, tsisy tavela laha tsy ny sorà ny foana; koa amy ny zany, izikoa ny Okarisity mipétraka eo ambony ny Otely, va ao

anaty ny Taberinàloka, i Jeso-Kry edy ao anaty ny no ho tompóina. Izikoa málaka ny komonio, i Jeso-Kry edy no rambésina, fa háninv ny aromoy ntsika izy.

XI. Ny Sakaramenta Fanambadiana, mankamásina ny fifañekény ny mpivady, ka mañome reo ny fahasoávana ilain-dreo hiraihan-toérana tsara, ka hampianárana ánaka amy ny lálana kretiena. Ny fanambadiana, raiky, ka tsy mety áfaka laha tsy efa naty ila.

XII. Zay ti-hiary ny afo be ka handeha an-dáñitra, tsy maitsy mijoro tsara maraindraina ndraka hariva, mañátona ny fañanárany ny Mpijoro, miánatra ny kabary ny Zanahary ndraka ny fijoróana, mañitsy ny fitondran-teña ny, ka mangátaka ny batemy. Izikoa efa kretiena izy, tsy maitsy mamonjy ny Mesa izy, mikofesy mazáña, mikomonio, mijoro ny Virijiny másina ndraka ny Olo-másina sásany, ka mañáraka ny fatao sásany ny Kretiena.

XIII. Izikoa misy marary doña'nao ho faty, antsovo ny Mpijoro hampibávana azy amy ny Zanahary aloha ny ifatésa'ny. Lah'amy ny tany tsy misy Mpijoro, izikoa zaza tsy mbola misy jery no marary, omeo ny batemy foana izy, ka izy handeha an-dáñitra, ka hijoro Zanahary ho anao. Izikoa olona manan-jery no marary, ampianaro Zanahary raiky Olon-telo izy, ampañekéo amy ny Jeso-Kry Zanaky Zanahary nanjary olona antety tany, naty, nañávotra antsika; ampaneñéno fátatra amy ny ratsy natao ny izy, arisiho hanao hatiávam-be amy ny Zanahary izy, aviteo omeo ny batemy izy. Izikoa anao hiany no marary, ka tsy misy olona hañome anao ny sakaramenta, mangataha azy amy ny Zanahary anao, maneñéna fátatra amy ny ratsy natao nao tamy ny Zanahary; ny fo nao arisiho hitia azy ambony ny raha ziaby, fôtony izy tsara fo indrindra ka tôkony ho tiana indrindra, ka ny fitiava'nao be Zanahary hampihávana anao ámy ny.

# FIJOROANA

TOKONY HATAO NY KRETIENA.

† Amy ny Añárany ny Ray, ny Záñaka, ny Fañahi-Másina. Amena.

NY FIJORÓANY NY TOMPO NTSIKA.

Ray nay añy an-dáñitra, ankamasíno ny añara' nao; ampiavío ny fanjaká'nao; ataovo ny sitra-po nao aty an-tany karaha ny añy an-dañitra. Omeo anay aneto ny hani' nay isan'andro; ario ny ratsy natao nay karaha izahay mañary ny ratsy natao ny olona amy nay; aza avela nao ho azo ny fitaô-man-dratsy zahay; fa mañafáha anay amy ny ratsy. Amena.

NY FIARAHABÁNY NY ANJELY.

Koezy anao, Mary, feno hasoávana; ny Tompo amy nao; be hásina ambony ny viavy ziaby anao, be hásina i Jeso natéraky ny kibo nao.

Másina Mary, Reny ny Zanahary mijoroa ho anay mpanao ratsy, ataonio ndrak' amy ny hifa-tésa' nay. Amena.

NY SIMBOLY NY APOTRA.

( *Ny filazána ny raha finóana.* )

Zaho mino Zanahary, ny Ray mahefa raha ziaby, nanao ny Tany amin-Dañitra; Zaho mino i Jeso-Kry Zána'ny tôkana, Tompo ntsika; Izy noforóniny ny Fañahi-Másina, naterak' i Mary Virijiny; Izy nijaly faha i Pontsi-Pilaty, nofatséhana tamy ny hazo-misákana, naty, nalévina; Izy nan-drôrona tambány ny tany, fahatelo andro, izy ni-tsángana tamy ny maty; Izy niákatra an-dáñitra, mipétraka ankavánany ny Zanahary Ray mahefa raha ziaby; Izy añy mbola ho avy himalo ny vélona ndraky ny maty. Zaho mino ny Fañahi-Másina; Ny Égilizy másina Katolika; ny Fimbóñany ny Olo-másina; Ny Fañalána ny ota; Ny Hitambelômany ny vata'ntsika; Ny Havelômana andrakizay. Amena.

Zaho mañeky, amy ny Zanahary mahefa raha ziaby, amy ny Másina Mary Virijiny andrakizay, amy ny Másina Misely Arikanjely, amy ny Másina Joani-Batisy, amy ny Apotra másina i Pera ndrak' i Paoly, amy ny Olo-másina ziaby, (amy nao koa, Ray ko,) fa zaho nanao ratsy maro amy ny jery, amy ny vólana, ndrak' amy ny natao ko; haotá'ko zany, haotá'ko, haotá'ko be. Zany no ifôna'ko amy ny Másina Mary Virijiny andrakizay, amy ny Másina Misely Arikanjely, amy ny Másina Joani-Batisy, amy ny Apotra másina i Pera ndrak' i Paoly, amy ny Olo-másina ziaby, (amy nao koa, Ray ko,) hijoro ho ahy amy ny Tompo Zanahary ntsika.

Tsándraka ho tepóziny ny Zanahary tsitoha atsika; tsándraka izy hañary ny fahotá'ntsika, ka hitárika antsika amy ny fahavelòmana andrakizay. Amena.

Tsándraka ny Tompo mpamindrafó, mahefa raha ziaby, hanadíño ny fahotá'ntsika, hañáfaka azy, hañary azy. Amena

NY MALO NY ZANAHARY.

Izaho no Andriamáñitra Zanahary nao.

1. Anao aza mánana Zanahary hafa laha tsy zaho. Manompóa Zanahary anao, tiavo amy ny fo nao ziaby izy.
2. Aza málaka ny Añárany ny Zanahary tsisy fôtony.
3. Mankamasína ny Alahady, aza miasa amy ny andro zany fa manompóa Zanahary.
4. Hajáo ny ray nao amin-dreny nao, mora anao ho vélona ela.
5. Aza mamóno ólona.
6. Aza mañáraka ny filan-dratsy ny nofo ndre amy ny vátana ndre amy ny fo.
7. Aza mangálatra.
8. Aza mañampanga tsy tó.

9. Aza mañiry ny vady n'ólona.
10. Aza mañiry ny raha n'ólona.

## Ny malo ny Egilizy.

1. Mankamasina ny andro fety nandrarány ny Egilizy tsy hiasána.
2. Mitainóa ny Mesa amy ny Alahady ndrak' amy ny andro fety tsy iasána.
3. Ambaráo amy ny Mpijoro, isan-kerin-taona, ny ratsy natao nao.
4. Manaova komónio tsara amy ny Paky.
5. Mifadía hánina be amy ny karemy, ísany telo vólana, ndrak' aloha ny fety be.
6. Mifadía nofó amy ny jomá ndraky sabotsy.

## Fatao ny Finóana.

Zanahary, zaho minó fátatra ny raha ziaby nambára nao ka atoro ny Egilizy Katolika Romána ahy hinóa'ko, fa marim-bava indrindra anao.

## Fatao ny Fanantéñana.

Zanahary, zaho miánkina amy ny petra-bola' nao ndrak' amy ny raha tókony ho valian-tsara natao ny Jeso-Kry Mpañávotra ahy, ka mañantéña ny fitahia' nao aty an-tany, ndraka ny voñináhitr' ao añy an-dáñitra, izikoa arábi' ko ny malo nao.

## Fatao ny fitiávana.

Zanahary, zaho tia anao amy ny fo ko ziaby ambony ny raha ziaby, fótony anao tsara fo indrindra, ka tókony ho tíana indríndra; zaho tia ny nama'ko karaha ny teña ko amy ny fitiáva' ko anao.

## Fatao ny fanenénana.

Zanahary, zaho manéñina fátatra amy ny ratsy natao ko támy nao, fótony anao tsara fo indrindra, tókony ho tíana indríndra, ka mankahala ny ratsy. Zaho mañampóko tsy hanao ratsy koa fa hankaliño ny teña ko, fa tahio aho.

## NY KABARY NY ZANAHARY.

Misy Zanahary raiky foana; izy mamaly tsara ny olon-tsara, mamaly ratsy ny olon-dratsy.

Zanahary, Olon-telo: ny Ray, ny Zánaka, ny Fañahi-Másina. Reo telo tsy Zánahary telo fa olona telo mitovy. Reo Zanahary raiky fóana; fôtony reo tôkana teña, tôkana Hazanahary.

Ny nasainy ny Zanahary hatao ntsika, habay azy, hitia azy, hanompo azy, mora handeha andánitra.

Ny loharazan-tsika nanao ratsy ka very ny Zanahary amy ny zafy ny ziaby reo. Aviteo Zanahary nitsepó antsika: ny Zanaky Zanahary nálaka vátana ndrak'aromoy mira amy ny antsika tankibo ny Masim-bavy i Mary Virijiny. Aviteo izy nahafoy aiña ka naty anjotompó ny tañabo ny Hazo-misákana mora hañávotra antsika amy ny afo-be tôkony handehána'ntsika: Ny añára'ny, i Jeso-Kry; sady Zanahary izy olombélona.

Zay mankató i Jeso-Kry ka mahazo ny Batemy amy ny faneñénana, áfaka amy ny fahaverézana andrakizay; zay tsy mahazo ny batemy tsy híditra an-dáñitra andrakizay, ndre zovy ndre zovy. Ny añomézana batemy ólona, mañidin-drano amy ny loha ny, mivólana. *Zaho manasa anao amy ny Añárany ny Ray, ny Zánaka, ny Fañahi-Másina.* Ny raño, hatsororóka amy ny hóditra fa tsy amy ny volondoha foana. Izikoa an-kavesôhana amy ny olona efa ho faty, ndre zovy ndre zovy mahefa manome ny batemy azy. Ny ratsy natao tafárany ny batemy, ambara amy ny mpijoro amy ny faneñénana mora izy halá'ny, fa ny ratsy be manday añ'afo be.

Ny olo-marary, ampianaro i Jeso-Kry, ampaneñeno, ka ampahazóa ny batemy. Vonjeo ny zaza ho faty; izikoa tsy misy mpijoro, omeo batemy foana reo, ka reo handeha an-dánitra ka hijoro Zanahary ho anao. Izikoa anao no marary ka tsy misy mpijoro hitahy anao, maneñéna fátatra, ka ny fo nao arisího hitia Zanahary ambony ny raha ziaby fôtony izy tsara indrindra, ka ny habé ny fitiava'nao azy hampihávana anao ámy ny.

